Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна
22
МАРТ
1990 йыл.
№ 35 (7541).

Хаҡы 3 тин.

## БАШҠОРТОСТАН ТЫУҒАН КӨНДӘ

Рәмзилә Хисаметдинова

Нисек итеп борон замандарҙы
Үткән заман итеп хис итмәк?!
...Тик күкрәге һөткәйенә баҫып,
Әсә юлға һалған сәсикмәк,
Шул икмәктән ризыкланған улдар
Еңмәйенсә кире ҡайтмаған,
Һылыуҙарҙа ҡалған ҡурайҙарҙан
Бер һөт тамған, берсә ҡан тамған.
Көтөп ҡалған ҡыҙҙар ҡоштар аша
Суҡтарҙан-суҡ сәләм оҙатҡан,
Ҡандар менән ҡаурыйҙарға яҙылып,
Яуап хаты килгән аҙаҡтан.
Юл ситендә әсә һыҡырайған,
Улын көтөп алыҫ ерҙәрҙән.
Талпынып килгән муйыл таяҡҡайы
Тамырланып, япраҡ ебәргән.

Ә батырҙың баш осонда сапсып
Кешнәй-кешнәй торған толпары.
Ул ҡайтмаған яуҙан. Ҡайтҡан — аты,
Ҡылыс, һөңгө, йәйә, уҡтары...
Ҡалҡынмайса әммә ҡала аламы
Ҡуш йөрәкле ирҙәр тоҡомо!
Һәм ҡабаттан ҡалҡҡан, һауа ярып,
ҡылыстарҙың утлы тулҡыны!

Еңеү килгән!
Шатлыҡ, өйгә түгел,
Урамға ла хатта һыймаған:
Күктә — күгәрсендәр,
Ерҙә ҡыҙҙар
Туп-туп булып осоноп уйнаған.
Кәнәферҙәй байраҡ елберҙәгән...
Ул дамы ни борон замандa?
Башҡортостан тыуған һәр байрамда
Ул елберҙәп тора һаман да.

*Р. Гәрәев фотоэтюды.*

# Үҙгәртеп ҡороуҙа кем алдан бара?

Үҙгәртеп ҡороуҙың инициаторы булыуына ҡарамаҫтан, Коммунистар партияһының бөгөн авангард ролен үтәй алмағанлығы сер түгел. Партияның Төмән, Волгоград, Свердлов өлкә ойошмаларында килеп тыуған хәл һәм һуңғы көндәрҙә үҙебеҙҙә КПСС-тың Өлкә Комитеты бюроһы ағзаларының отставкаға китеүе ошоно тағы бер тапҡыр иҫбатлай түгелме?

Республикабыҙҙың ниндәй генә халыҡ хужалығына күҙ һалһаҡ та, ҡырҡа боролош булған урынды таба алмайбыҙ. 1989 йылда экономикабыҙ үҫешендә алға барыу юҡ дәрәжәһендә, промышленность бары 0,4 процентҡа үҫһә, ауыл хужалығында элекке йылдарға ҡарағанда артҡа китеү генә хас. Үҙгәртеп ҡороуҙың иң төп йүнәлеше — кеше хаҡында хәстәрлек. Был тәңгәлдә лә һиҙелерлек эш башҡарылмаған. Торлаҡ төҙөү үтә аҡрын бара. Халыҡты медицина яғынан хеҙмәтләндереү бик түбән кимәлдә. Аҙыҡ-түлек менән тәьмин итеүгә килгәндә инде, хәҙерге көндә иң артта ҡалдыҡ, тип әйтһәк тә хата булмаҫ. Башҡортостан ғилми үҙәге үткәргән социологик тикшеренеүҙең йомғаҡтары бар: үҙәк ҡуйған һорауҙарға яуап биргән кешеләрҙең 75 проценты үҙгәртеп ҡороуҙа КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының роле юҡ дәрәжәһендә йәки Өлкә Комитеттың эшен ҡәнәғәтләнерлек түгел, тип табырға тәҡдим итә. Партияның Башҡортостан Өлкә Комитетының эше ошолай баһалана икән, республикалағы коммунистарҙың һиҙелерлек өлөшөн үҙендә туплаған Өфө ҡала комитетының эшен дә ҡәнәғәтләнерлек түгел, тип табырға ғына ҡала. Әгәр коммунистар Өлкә Комитет етәкселегенән үҙ вазифаларын ҡалдырып китеүен талап итә икән, был тулыһынса Өфө ҡала комитеты етәкселәренә лә ҡағыла.

Партия кадрҙар әҙерләүҙе, үрләтеүҙе, уларҙы тәғәйенләүҙе лә тик үҙенең генә эше итеп ҡараны. Ә был елкәлә етешһеҙлектәр аҙ түгел.

**Дөрөҫөн генә әйткәндә, был тәңгәлдә планлы эш алып барылмай. Партияның район ҡала, өлкә аппараттарында башлыса техник белемгә йә булмаһа ауыл хужалығы белеменә эйә булған кешеләр эшләй. Был, бер яҡтан ҡарағанда, ыңғай күренешкә оҡшай, икенсе йәһәттән, дөйөм эшкә белдекһеҙ кешеләрҙең «идара итеүенә» килтерә.**

**Совет органдарында ла шул уҡ хәл. Милли кадрҙар һайлап алыуға ғына туҡталып үтәйек. КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты мәғлүмәттәренә ҡарағанда, барлыҡ район, ҡала комитеттары секретарҙары араһында 28,8 процент рустар, 39,4 процент башҡорттар, 25,8 процент татарҙар, 3 процент сыуаштар, 1 процент латыштар һәм башҡа милләт вәкилдәре эшләй. Район, ҡала Советтары башҡарма комитеттарының председателдәренә килгәндә: 35,9 процент башҡорт, 29,5 процент рустар 29,5 процент татарҙар, 2,6 процент украиндар, 1,3 процент белорустар, 1,3 процент сыуаштар эшләй. Был мәғлүмәттәр ысын хәҡиҡәтте сағылдырамы? Эш шунда тора: беҙҙең республикала теге йәки был вазифаға үрләй башлаған кеше милләтен «алмаштыра». Шул сәбәптән партияның район ҡала комитеттарында, район, ҡала башҡарма комитеттарында башҡорттарҙың проценты күп күренә. Башҡорт АССР-ы министрҙары араһында тик бер нисә генә башҡорт милләтенән булған кеше. Башҡорт АССР-ы Дәүләт комитеты председателдәре араһында тик бер генә башҡорт эшләй. Партияның Башҡортостан Өлкә Комитеты аппаратында, Башҡорт АССР-ы Министрҙар Советында башҡорт милләтенән булған кешеләр бик аҙ, булһа ла етәксе вазифаларын башҡармайҙар. Шундай министерстволар бар, уларҙың аппаратында башҡорт милләтенән булған бер генә кеше лә юҡ (Башҡорт АССР-ы Финанс министерствоһы, Башҡорт АССР-ы Дәүләт план комиссияһы, Башҡорт АССР-ы Эске эштәр министерствоһы).**

Хәҙер ошо кадрҙарҙы әҙерләү мәсьәләһенә ҡағылайыҡ. С. Орджоникидзе исемендәге Өфө авиация институтына алынған абитуриенттар: рустар — 51,8 процент, татарҙар — 23,4 процент, башҡорттар — 17,5 процент, 7,3 процент башҡа милләт вәкилдәре. Башҡортостан ауыл хужалығы институтында ла шундай уҡ хәл: рустар — 8,8 процент, татарҙар — 50,2 процент, башҡорттар — 13,7 процент һәм башҡа милләт вәкилдәре. Бындай һандарҙы Өфө дәүләт сәнғәт һәм Стәрлетамаҡ педагогия институттарына ҡарата ла әйтеп була.

Күреүебеҙсә, республикала кадрҙар әҙерләүҙә, уларҙы һайлап алыуҙа, урынлаштырыуҙа фәнгә таянып эшләү һиҙелмәй. Урта һәм юғары уҡыу йорттары үҙҙәре белгәнсә эшләй бирә, теге йәки был уҡыу йортон тамамлап сығыусылар тәғәйенләнгән урындарына бармаһа ла була. Әгәр инде барып, ыңғай эш күрһәтә ала икән, ғәҙәттә ундай кадрҙы партия йәки совет органдарына үрләтәләр.

Ауыл халҡының һаман да кәмеүе шулай уҡ кадрҙар менән планлы эшләмәүҙең бер сәбәбе булып тора. Кәмеү барлыҡ райондарҙа ла күҙәтелә. Уның сәбәптәре, башлыса, миграция иҫәбенә ғәмәлгә аша. Республикабыҙ халҡының байтаҡ өлөшө Татар АССР-ына, Силәбе, Свердловск, Төмән, Ырымбур өлкәләренә күсеп китә. Улар араһында 16 йәштән алып 29-ға тиклемге кешеләрҙең өлөшө ҙур — 59,4 процент тәшкил итә.

Күреүебеҙсә, күп милләтле республикабыҙҙа кадрҙар мәсьәләһен хәл итеүҙә ситкә тайпылыуҙар ҙур урын биләп килә.

**Бығаса тиклем, милли мәсьәләбеҙҙә тулыһынса хәл ителгән, унда бер ниндәй проблема юҡ тип килдек. Демократияны киңәйтеү заманында был тәңгәлдә лә бик күп хәл ителмәгән мәсьәләләр ҡалҡып сыҡты. Әйтергә кәрәк, партияның Башҡортостан Өлкә Комитеты республикала һиҙелә башлаған милли проблемалар менән ныҡлап шөғөлләнмәне. Дөрөҫ, партияның Өфө ҡала комитеты социологик тикшеренеүҙәр үткәрҙе. Әммә был, башлыса, Өфө ҡалаһы менән сикләнгәнлектән, республикалағы милли мөнәсәбәт проблемаларына дөрөҫ баһа бирә алмай. Партияның Өфө ҡала комитетының милләт хаҡындағы концепцияһы менән танышҡандан һуң, Өфөләге милләт-ара хәлде республикаға таратыуға ынтылыш барлығын һиҙмәү мөмкин түгел. Хатта баш ҡалала йәшәгән милләт вәкилдәрен бер-береһенә ҡаршы ҡуйырға тырышыуҙарҙы ла һиҙемләргә мөмкин. Милләт-ара мөнәсәбәттәр киҫкенләшкәндә, был — иң ҡурҡыныс юл.**

Һүҙҙе төйнәп әйтһәк, партияның Башҡортостан Өлкә Комитеты, шулай уҡ Өфө ҡала комитеты үҙгәртеп ҡороуҙа билдәлелекте киңәйтеүҙә, демократияны йәйелдереүҙә алда бара, үрнәк күрһәтә, тип әйтеп булмай. Шуға күрә КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының ғына түгел, Өфө ҡала комитетының бөгөнгө етәкселәренең дә эштән китеүе хәйерле.

**Р. ҠОТОШОВ,**
**С. Орджоникидзе исемендәге авиация институты доценты.**
**Өфө.**

НИНДӘЙ генә районды, ҡайһы ғына хужалыҡты алма, һәммәһе лә төҙөлөш материалдары еткерә алмай ыҙа сигә. Бүрәнә лә, таҡта ла кирбес тә, тимер-бетон да склад тултырып ятмай. Шуға ла райондар ауыр хәлдән сығыу өсөн үҙҙәрендә база булдырырға ынтыла.

Сәйтәк ауылында төҙөлә башлаған кирбес заводы бөтә Балтач районының ихтыяждарын ҡәнәғәтләндерергә тейеш. Әле бында бәләкәй ҡеүәтле завод бар, тик уның ҡоралдары иҫкергән, бинаһы туҙған. Уны киңәйтеп, яңыртып торғансы икенсене төҙөү яҡшыраҡ. Һәм АПО,

# Мәсьәләләр йомғағы

БНЗС тресы менән договор төҙөп, ҙур кирбес заводы төҙөлөшөн башлаған.

Бында аренда коллективы эшләй. Договор ете йылға төҙөлгән, эш 1989 йылдың майынан көскә ингән. Завод сафҡа индерелгәс, бөтә кос кирбес яһаусы эшселәр өсөн поселокка йүнәлтеләсәк.

**Нефтекамскиҙа поляктар завод һала. Ярҙамсы производство, торлаҡ, балалар баҡсаһы, клуб төҙөмәйенсә, улар төп объектҡа тотонмаған. Әммә хәҙер үҙ производство базаһы булғас, тотҡарлыҡһыҙ эшләйҙәр. Беҙҙә ғүмер-ғүмергә киреһенсә: тәүҙә производство корпустары ҡалҡып сыға, унан һуң ғына эшселәр өсөн торлаҡ, балалар учреждениелары, сауҙа нөктәләре, культура-спорт комплекстарына күсәләр. Сәйтәктә лә был ҡағиҙәнән ситкә тайпылмағандар, әлбиттә. Заводты төҙөүселәр өсөн дә торлаҡ саҡ һалына башлаған. Эшселәрҙең күпселеге Иҫке Балтачтан йөрөп эшләй. Унда дөйөм ятаҡта йәшәйҙәр. Ҡалғандары Сәйтәк ҡунаҡханаһына урынлашҡан. Договор буйынса, төҙөүселәр бригадалары беренсе йылда торлаҡ менән тәьмин ителергә тейеш. Ләкин Иҫке Балтачта ятаҡ яҙ көнө генә һалына башлаясаҡ. Әле Сәйтәктә 18 квартиралы йорт төҙөйҙәр.**

— Пәй көнө төҙөп бөтөп, бинаның эштәрен башларға ниәтләйбеҙ. Кеҙон кешеләр күсә алыр тигән ышаныс менән йәшәйбеҙ, — ти Сәйтәк кирбес заводы төҙөлөшөнөң прорабы Роберт Шаһиәхмәтов.

Йылына 10 миллион кирбес етештерәсәк заводты 1991 йылдың йәйенә сафҡа индереү ҡаралған. Был ваҡытҡа тапшыра алырҙармы? Төҙөүсе егеттәр икеләнеү белдерә, сөнки эш аҡрын бара, өҙөклөктәр тыуып ҡына тора. Материалдар етешмәй. Февраль башында төҙөлөшкә бина стенаһы өсөн блоктар килтергәндәр. Тик стенаға тотонорҙан алда нигеҙен һалырға кәрәк бит. Ә уға котлован ғына ҡаҙылған, түшәргә плиталар юҡ...

— Был блоктарҙы ла мин табып ҡайтарттым. Ваҡыты еткәс, бик тә урынлы булыр әле, — ти буласаҡ кирбес заводының директоры Әниф Факаевич Ғәлиәскәров.

Ғөмүмән, етешмәгән нәмәләр күберәк. Техника, ер соҡоу өсөн бурҙар етешмәй. Бигерәк тә эшкә етәкселек итергә мастер булмауы эшселәрҙең бәкәленә һуға.

— Прораб Өфөгә наряд ябырғамы, материал эҙләргәме китһә, ул ҡайтҡансы эшһеҙ ултырабыҙ, сөнки беҙ схеманы белмәйбеҙ. Беҙгә схеманы төшөнгән, наряд яба, проценттар сығара алған мастер кәрәк, — тип улар ғәҙел талап ҡуя.

Төҙөлөш прорабы менән бер ай үткәс, Өфөлә тағы ла осраштым.

— Балтачтан мастер таптыҡ, уны бында, идаралыҡта, раҫлайҙар ҙа эште башлаясаҡ. Мин бөтә көсөмдө материалдар туплауға күсерә алам хәҙер.

Бер генә төҙөлөштә лә краныбыҙ эш бармай. Сәйтәк төҙөүселәре крансыға ла дәғүәләр белдерә:

— Йома көн кис ҡайтып китә лә, ҡайһы саҡ дүшәмбелә лә килмәй ҡуя. Ә беҙгә эшһеҙ буш ултырырға тура килә.

Автокранда эшләүсе — Өфөнән «Строймеханизация» тресынан, ял һайын ҡайтып йөрөй. Рейс автобусына билет булмаһа, килмәй ҙә ҡуялыр, күрәһең. Егеттәр крансыны Балтачтан табырға кәрәк тип белдерҙе.

— Балтачтан табып булманы шул, — ти Р. Шаһиәхмәтов. — Вахта автобусы йөрөтөргә кәрәк аҙна аҙағында.

— Автокрандың эше кейләнде, — тине Роберт Өфөлә осрашҡас, — ул Сәйтәктә ҡунаҡханала йәшәй. Февралдә беҙ Сәйтәктә йорт төҙөүҙә эшләнек, кран эшендә бер ниндәй тотҡарлыҡтар ҙа тыуманы. Ә заводта эш алып барырға кран да, нигеҙгә һала торған плиталар ҙа булманы, — ти ул. — Хәҙер кран бар. Өфөнән РДК-25 краны килтерелде.

**Кран, килтерелгән дә ул. Крансыларҙы эш урынына илтеү мәсьәләһе хәл ителмәгән. Улар БНЗС-тан түгел, ә «Строймеханизация» тресының 1-се механизация идаралығынан, вахта ысулы менән эшләйәсәктәр: бер аҙна береһе, бер аҙна — икенсеһе. Тәүҙән уҡ аңлашылмаусанлыҡ килеп тыуған. П. Ф. Селезневты ҡунаҡханала кеше караватына урынлаштырғандар, тәбиғи, урын хужаһы ҡайтып, уны ҡыуып ебәргән, өҫтәүенә, таҙа постель- кәрәк-яраҡтары бирмәгәндәр. Был хәлгә кем риза булһын? Шуның өсөн ул ял көнө кис Шаһиәхмәтов менән китмәйенсә, иртәгәһен ниндәй ҙә булһа машинаға ултыртып ебәрерҙәр тип БНЗС-ҡа килгән дә көнө буйы көтөп ултырған, ә Балтачҡа бер машина ла бармаған. Хәҙер Селезнев был көндә эш көнө тип һанауҙарын талап итә, ә 1-се төҙөлөш идаралығы, эш эшләнмәгәс, түләргә теләмәй.**

— Автобус һатып алдыҡ инде, уны теркәһәк, бындай аңлашылмаусанлыҡ булмаясаҡ. Аҙнаһына бер ҡабат автобус бер крансыны Балтачтан Өфөгә алып ҡайтасаҡ, ә икенсеһен Сәйтәккә килтерәсәк, — ти Шаһиәхмәтов, — Кран тик тормаһын өсөн, нигеҙгә плиталар ғына кәрәк. Бер ҡайҙа ла юҡ.

Ә ҡайҙан эҙләргә уйлайһың, тигәс, ул: «Объекттарҙың бөтәһен дә ентекләп ҡарап сығам әле, прорабтар менән һөйләшһәм, бәлки, берәйһендә яталыр», — тип ҡуйҙы. Ышаныс менән әйтте ул был һүҙҙәрҙе: һәм мин трестағы хәлдәрҙе яҡшы белеп һөйләгәнен аңланым, шуға ла был проблеманы хәл итер, тип уйлайым.

Хәҙергә күпмелер материалды трестан алалар, ләкин ул оҙаҡҡа бармаясаҡ, сөнки 1-се төҙөлөш идаралығы начальнигы Н. И. Ҡаҙерлнев, бөтә кәрәк-яраҡ менән бығаса тиклем юлдан килгәнсә тәьмин иттек, ә артабан улар үҙҙәре ҡайғыртырға тейеш. Заказсы — Балтач АПО-һы, — тип белдерҙе. Дөрөҫ, Шаһиәхмәтов оптимистик кәйефтә:

— Кирбес поставкалары даими килә башланы. Автокран йорт төҙөлөшөндә өҙлөкһөҙ эшләй, тиҙҙән РДК-25 тә ҡушыласаҡ, эштәр көйләнә, — ти ул.

Февраль айында Сәйтәктә эшселәр менән әңгәмәлә төҙөлөштә проблемалар ҙур бер йомғаҡ булып төйнәлгәнен аңланым. Бер ай үткәс, был йомғаҡ тағатыла башлағаны асыҡланды. Һәр хәлдә, хәҙер эшселәр борсолған кран мәсьәләһе, кирбес менән тәьмин итеү хәл ителгән. Сәйтәктә йорт көҙгә сафҡа индерелергә тейеш. Шулай ҙа күңелдән ҡәнәғәтһеҙлек китмәй. Эшселәр зарланған проблемаларҙың ҡайһы береһе генә хәл ителгән. Теләк, беҙҙең газета Сәйтәк кирбес заводының ауыр мәсьәләләре тураһында яҙыу менән генә сикләнә алмай, Комсомол район комитеты төҙөлөштө контролдә тота. Күрәһең, беҙгә лә уларға ҡушылырға тура килер.

**Г. ҺӘҮБӘНОВА.**
Балтач районы.

**Комсомолец Азат Латипов Нуриман районының К. Маркс исемендәге колхозында 1985 йылда, армиянан ҡайтҡас, эшләй башлаған. Йәйге ураҡ осоронда автомобилдә комбайн штурвалына алмаштыра. Мәктәптә уҡығанда уҡ техника менән мауығып, атаһы менән комбайнда эшләй.**

**Ауылға ереккән егет, күп йәштәштәре сығып китһә лә, ситтә бәхет эҙләргә теләмәне, ошонда төпләнде, күптән түгел өйләнеп, туй үткәрҙе. Колхоз уға фатир бирҙе. Йәш ғаилә баштан уҡ үҙ өйһөн ҡороу бәхетенә ирешке.**

**Латипов автомашинаһын кейгә тота, яңыраҡ профилактик ремонт үткәреп алған. Әлегә ваҡытта ул яҙғы сәсеү эшләрлекһеҙ барһын өсөн үҙ өлөшөн индерә: орлоҡ ташый. Уның машинаһын башҡа райондарҙа ла күрергә мөмкин, сөнки алыҫ рейстарға йыш сығырға тура килә уға.**

**ҺҮРӘТТӘ: Азат Латипов.**

**Ю. КӘРИМОВ фотоһы.**

# Ҡыңғыраулы мәктәп йылдары

Өмөтбаева Рита
Гөлсәсәк Рәхмәтуллина
Зөбәйҙә Вәлиева
Ғүмәрова Әлфиә
Мөхәмәтрәхимова Роза
Солтанғолова Ләйсән
Зыянғолова Зилда
Гөлкәй Исәнбаева
Заманова Земфира

Һәр йыл һайын май айының аҙағында меңәрләгән уҡыусылар өсөн һуңғы тапҡыр мәктәп ҡыңғырауы яңғырай. Был тантаналы ваҡиға бөтә ҡыйынлыҡтарҙы оноттора, ярһыу тойғолар һөйләнелә, ә күпме һүҙҙәр әйтелмәйенсә, берсә моңһоу, берсә шатлыҡлы ла күҙҙәрҙә генә ҡала... Хатта үтә талапсан уҡытыусылар ҙа был минутта хисләнеп, уҡыған саҡта нимәләр белеп өлгөрмәгәнһегеҙ икән, хәүеф юҡ — тормош өйрәтер, иң мөһиме, ысын кешеләр булығыҙ, тип оло юлға фатиха бирәләр...

Мәктәп йылдарының ҡабатланмаҫ был балҡышы һәр кешенең әҙмышында яҡты нур булып, ғүмер буйы йәшәүгә дәрт, илһам өҫтәп торалыр. Тормоштоң иң ҡыйын мәлдәрендә лә, үткәндәргә баҡып, эх, ҡайҙа һеҙ дуҫтарым-класташтарым, ҡайҙа һин хәҙерге уҡытыусым, тип уларға кәңәш итеп, уйҙарҙа булһа ла шул йылдарға тағы бер әйләнеп ҡайтабыҙҙыр. Эйе, йәшлектең иң саф, иң бәхетле мәле мәктәптә үткәрелгән ваҡыт уҙғас ҡына аңлайбыҙ шул!..

Хөрмәтле газета уҡыусыбыҙ! Бына һеҙҙең алдығыҙҙа тағы ла бер махсус бит, ул мәктәп тормошона арнала. Был тема берәүҙе лә битараф ҡалдырмаҫ, тип ышанабыҙ, сөнки илдең киләсәге мәктәп парталары артында ултыра. Әйҙәгеҙ, уның ниндәй булырын алдан уҡ асыҡлап, уҡыу-уҡытыу, тәрбиәүи мәсьәләләр турағындағы уйҙарығыҙ, тәҡдимдәрегеҙ менән уртаҡлашып, шул уҡ йыл ғүмер баҫҡыстарын бергәләп һанайыҡ. Һеҙҙән хаттар көтәбеҙ.

Ә хәҙергә беренсе һүҙ — Баймаҡ интернат-мәктәбе уҡыусыларына.

## Һинең платформаң, иптәш?

Һуңғы осорҙа беҙҙә комсомолдың абруйы төшөүе хаҡында күп һөйләй башланылар, ә уны күтәреү турағында уйлаусылар әҙерәк. Күп йәштәр ВЛКСМ сафында булһалар ҙа, комсомолдың төп асылына төшөнөп етенкерәмәй әле. Әгәр ҙә беҙ комсомолға алған саҡта уҡ ойошмаға ҡабул итеү юлын үҙгәртһәк, бәлки, эш барышы ла икенсе йүнәлештә булыр ине.

**Минең тәҡдимем: комсомолға ингән саҡта уҡ уҡыусылар, депутаттар кеүек, үҙ платформаһын яҡлаһын ине. Минеңсә, комсомолецҡа уның йәше мөһим түгел, әгәр кешенең теләге булһа, ул утыҙ йәштән йәки унан да ары ВЛКСМ сафында йөрөй ала.**

Тағы ла шуға аптырайым, беҙ ни өсөн үҙебеҙҙең активистарыбыҙҙы, мәҫәлән, 1-се, 2-се, 3-сө дәрәжә значоктар менән билдәләй алмайбыҙ? Был да комсомолдың абруйын күтәреүгә бер өлөш кенә булыр ине.

Ошо турала фекер алышырға саҡырам.

Рита ӨМӨТБАЕВА,
11 «б» класы уҡыусыһы.

## «Ҡалған эшкә ҡар яуа»

Мин интернат-мәктәпкә уҡырға быйыл ғына килһәм дә, бындағы һәр бер уҡыу көнөнөң күңелле үтеүе, көн һайын тиерлек уҡыусылар өсөн файҙалы берәй сара булыуы оҡшай. Әлбиттә, интернатта бөтәһе лә яҡшы тип әйтеп булмай, сөнки комсомол ойошмаһы, ғөмүмән, уҡыусылар эш башлаһалар, уны аҙағына тиклем еткермәйҙәр. Һәйбәт башланғыстарҙы дауам итһәләр, бәлки, уҡыусыларға дәрестәрҙә күңелле лә, тәртип тә шығырыраҡ булыр ине. Уларға миң шуны кәңәш итер инем: башланған эште ярты юлда ҡалдырмағыҙ.

Гөлсәсәк РӘХМӘТУЛЛИНА,
10 «б» класы уҡыусыһы.

## Комсомолға — һынауҙар аша

Миңә ҡайһы бер уҡыусыларҙың үҙ эштәренә ихлас ҡарамауҙары оҡшамай. Улар дәрескә ваҡыт уҙғарыр өсөн генә инә. Күп кенә комсомолецтар үҙ эштәренә һалҡын ҡарай, ВЛКСМ сафына алынғанда улар тырышып уҡырға, алдынғы булырға һүҙ бирәләр, әммә бер ҙә уҡыуҙарын яҡшыртмайҙар. Минеңсә, һәр комсомолец үҙендә яуаплылыҡ тойорға тейеш.

Башҡа мәктәптәрҙә лә шундай уҡ хәлдәр, тип уйлайым. Йәштәр үҙҙәрен ысын комсомолец итеп тойһон өсөн, ни эшләргә кәрәк? Бәлки, уҡыусы ойошмаға алыныр өсөн, тәүҙә бик күп һынауҙар үтергә тейештер? Һеҙ нисек уйлайһығыҙ?

Гөлкәй ИСӘНТАЕВА,
10 «б» класы уҡыусыһы.

## Янмаймы икән йөрәккенәләре?

Бөтәһе өсөн дә иң ҡәҙерлеһе — тыуған яҡтыр ул. Эйе, уныһы йәшерен булмай. Икенсе яҡҡа — ҡунаҡҡа, йә бөтөнләйгә китһәң, бик ҡыйын. Тыуған төйәк, йорт үҙенә тарта. Күрәһең, тыуған ер әсәй кеүек күңелгә яҡындыр ул. Тик ниңәлер күп кенә ағай-апайҙар уҡыу бөтөү менән ҡалаға китәләр. Тыуған ауылды шығытыу, уны йәмләндереү, колхозға ауылдаштарына ярҙам итеү теләге уларҙың күңелен яндырмаймы икән?

Зилъда ЗЫЯНҒОЛОВА,
7 «б» класы уҡыусыһы.

## «Телен һөймәҫ — илен һөймәҫ»

Пионер газеталарына йәки журналдарына күҙ һалһаң, тыуған тел проблемаһы һәр яҡтан күтәрелә килә. Һәр кемдең тыуған теле үҙенә яҡын. Шуға күрә миңе лә башҡорт теленең бөгөнгө хәле ныҡ борсой.

**Ауылда саф башҡортса һөйләшкән егет-ҡыҙҙар ҡалаға китһәләр, үҙ-ара аралашҡан саҡта тыуған телдәрен боҙоп, белә-белмәйенсә русса һүҙҙәрҙе ҡатыштырырға тырышалар. Рус телен белеү яҡшы, әлбиттә, әммә үҙ телеңде боҙоп һөйләшеү — үҙ халҡыңдан китеү түгелме ни?**

**Ниңәлер, башҡортса һөйләшкән егет-ҡыҙҙарға ҡалала аптырау ҡатыш ҡарайҙар, әнеһе, ауыл балаһы! Урыҫ әйтһә, бер хәл әле, үҙҙәре лә милләте буйынса башҡорт бит!**

Телгә булған бындай ҡараштар, минеңсә, үҙ милләтеңде һанға һуҡмауға, башҡаларын кәмһетеүгә, торабара үҙ-ара ыҙғыштарға килтерәләр...

Һәр кемдең үҙ тыуған теле, халҡы бар. Телең бар икән, илеңә һөйөү ҙә бар. Мин тиҫтерҙәремде башҡорт телен ныҡлап өйрәнергә, уны хөрмәт итергә саҡырам.

Әлфиә ҒҮМӘРОВА,
11 «б» класы уҡыусыһы.

## Үҫтерегеҙ, ағайҙар!

Мин телевизорҙан күрһәтелгән башҡортса концерт, спектакль, «Әкиәт йомғағы» тапшырыуҙарын бик ныҡ яратып ҡарайым. Һәм тағы ла шуны яҙырға теләйем: телевизорҙан башҡортса тапшырыуҙарҙы бик аҙ күрһәтәләр. Шулай уҡ мин балалар өсөн тапшырыуҙарҙы, уҡыусылар менән осрашыуҙарҙы саф башҡорт телендә ҡарарға теләр инем.

**Телевизорҙы ҡарауы**
**Үҙе бер күңел бит ул.**
**Башҡортса тапшырыуҙар**
**Миңе үҫтерә бит ул!**

Роза МӨХӘМӘТРӘХИМОВА,
7 «б» класы уҡыусыһы.

## Мин тарихты яратам

**Интернатҡа быйыл ғына уҡырға килдем. Миңә унда төрлө кисәләр, ярыштар, осрашыуҙар үткәрелеүе оҡшай. Мәҫәлән, Социалистик Хеҙмәт Геройы Мостай Кәрим менән осрашыу — күңелгә иң яҡыны. Мостай ағайҙың әҫәрҙәрен бик яратып уҡыйым. Шулай уҡ миңә әҙәбиәт, тарих дәрестәре айырыуса оҡшай. Ни өсөнмө? Сөнки тарих — мөғжизәләр донъяһы. Ә әҙәбиәтте барыһы ла яраталыр ул.**

Рәмилә БАЙЫҠОВА,
7 «б» класы уҡыусыһы.

## Ялыбыҙ ялыҡмай

Беҙҙең мәктәптә уҡыусыларҙың буш ваҡыттары файҙалы үтә. Күптән түгел генә әле өс тапҡыр «Нимә? Ҡайҙа? Ҡасан?» кисәләре булып үтте. Тәүгеһендә уҡытыусылар уҡыусылар командаһына ҡаршы уйнаны. Икенсе осрашыуҙа өлкәндәргә инде уҡыусыларҙың һорауҙарына яуап бирергә тура килде.

Был кисәләр ҡайһы яғы менән файҙалы һуң? Бындай осрашыуҙар уҡыусыларҙың фекерләү кеүәһен үҫтереп кенә ҡалмай, ә иң мөһиме, уҡытыусылар, тәрбиәселәр менән уларҙың дуҫлығын тағы ла нығыта төшә.

Ләйсән СОЛТАНОВА,
10 «а» класы уҡыусыһы.

## «Терпе лә үҙ балаһына йомшағым, ти»

Яңырак миңә бер әсәнең һүҙҙәрен ишетергә тура килде. «Ҡыҙым, иртәнсәк иртә уяталар, уятҡанда ла тыныс ҡына уятмайҙар, тип әйтә», — тип ебәреп зарланғайны ул. Интернатҡа яңы ғына килгән балаларға режимға өйрәнеүе, әлбиттә, ауырҙыр. Ә шулай ҙа иртәнсәк йоҡонан уятҡанда, тәрбиәселәр тыныс ҡына, матур итеп уятһалар, нисек булыр ине? Эйе, уҡытыусы-тәрбиәселәргә былай ҙа бик ҡыйынға тура килә. Ҡыҙыҡ өсөн уларҙы балалар менән урындарын алмаштырып эшләтеп ҡарарға ине.

Тәрбиәселәргә иртәнсәк уятыуҙы үҙгәртеү ҡыйын булмаҫ та ул, ә бына уҡыусыларҙың үҙ яҡҡаулыҡтарын еңергә көстәре етерме? Ошо сифаттар уларға дәрестә актив ҡатнашырға, үҙ эштәренә һалҡын ҡарауға сәбәпсе түгелме ни? Ә бит интернатта тырышып уҡырға бөтә шарттар ҙа тыуҙырылған. Шуға ла уларға, уҡыуға етди ҡарағыҙ ине, тип әйтке килә.

Зөбәйҙә ВӘЛИЕВА,
10 «а» класы уҡыусыһы.

## Йөрәгемдә ҡалды әрнеүе

Мин Баймаҡ интернат-мәктәбендә дүртенсе йыл уҡыйым. Интернат миңә оҡшай, ләкин һүҙем был турала түгел. Интернатта уҡып сыҡҡан уҡыусыларҙың енәйәт ҡылып, насарлыҡ эшләп йөрөгәндәрен ишеткәнем юҡ. Киреһенсә, улар турағында ғорурланып һөйләй алам.

**Яңырак миңә шундай бер ваҡиғаның шаһиты булырға тура килде. Сибай автобусы менән Баймаҡҡа килә инем. Кеше менән автобус шығырым тулы. Беҙҙең эргәлә генә ныҡҡы кәүҙәле оло ағай һамаша баҫып тора. Уның саф башҡорт телендә һөйләшеүе миңә ныҡ оҡшағайны, шуға күрә иң тәүҙә уға иғтибар иттем. Ағай эргәһендә ҙур сумаҙан, ниңәлер был кеше миңә ғалим кеүек тойолдо. Ҡыҙыҡ, ғалим менән бер автобуста китеп барһәлә... Шулай уйланып, хистәргә бирелеп торғанда, «юл ғазабы — гүр ғазабы» тигәндәй, автобус боҙолдо. Күпме торғанбыҙҙыр, белмәйем, сөнки, аяҡтар талып, түҙер әмәл ҡалманы.**

**Яныбыҙҙа ғына ултырғыста ниндәйҙер бала ултыра ине. Бына уның янына бер ҡатын килеп урын һораны, бала риза булманы. Шул саҡ әлеге «ғалим»: «Моғайын, интернатскийҙыр әле, көс менән торғоҙоғоҙ! Вот инкубатор!» — тип ҡысҡырҙы. Минең өҫтөмә боҙло һыу ҡойҙолармы ни, ниңәлер оят булып китте, был бала интернаттан түгел ине. Атаәсәһеҙ интернатта үҫкән бер ғәйепһеҙ балаларҙы «инкубатор» тип кәмһетеп, ни һөйләгәнен аңлап әйттеме икән был ағай?! Кеше ни тип уйлағандыр, ләкин миндә уға ҡарата күрә алмау тойғоһо уянды.**

Һуңлабыраҡ сыҡҡан икенсе автобус беҙгә ярҙамға килде. Уға һыйған тиклем кешеләр тығылды. Беҙҙең «ғалим» да ни араларына инә һалып, ҡайҙандыр урын табып, йәйелеп ултыра ине. Тик нимә был? Ағайҙың эргәһендә, саҡ баҫып, бер әбей тора, етмәһә, «ғалим»дың сумаҙаны уға уңайлы итеп торорға ла ҡамасаулай ине! Шулай итеп, әбей баҫып килде, ағай торманы. Бына ошонда был әҙәмде көс менән торғоҙорға кәрәк ине лә бит... Шул кеше яңы ғына ҡысҡырып, ололарға урын бирергә кәрәк тиеү түгелме? Уның оятһыҙ, мәрхәмәтһеҙ йөҙөн күрмәҫкә тырышып, икенсе яҡҡа боролоп торҙом.

Ул ағай хаталана, беҙҙә насар балалар уҡымай. Киреһенсә, беҙҙең интернат-мәктәп күптәргә тормошта дөрөҫ юл һайларға ярҙам итә, тайғандарҙы ҙурсалай...

Ни өсөн яҙам һуң? Бәлки, ошо ағай ҙа хатымды уҡыр, һүҙ үҙе турағында барғанын аңлар һәм кешегә ҡарашын үҙгәртер тип ышанам.

Земфира ЗАМАНОВА,
10 «а» класы уҡыусыһы.

Материалдарҙы
Ю. МӘҠСҮТОВ
әҙерләне.
Р. ТУЛЫБАЕВ фотолары.

# ВӘҒӘҘӘ БУЛЫП ҠЫНА ҠАЛМАҺЫН

«Беҙ, Әлшәй районы «Победа» колхозының Сурай бригадаһында йәшәүсе ата-әсәләр, ауылда һигеҙ йыллыҡ мәктәп асыуҙы һорайбыҙ. Ауыл ҙур ғына булһа ла (90 йорт иҫәпләнә), беҙҙә башланғыс мәктәп кенә. Быйыл колхоз тырышлығы менән 40—50 урынлыҡ балалар баҡсаһы һәм башланғыс мәктәптең типовой бинаһы файҙаланыуға тапшырылды.

Башланғыс мәктәпте тамамлаған балаларыбыҙҙы күрше Ҡармыш урта мәктәбенә, Дәүләкән, Өфө, Стәрлетамаҡ интернат-мәктәптәренә уҡырға ебәрергә мәжбүрбеҙ. Ҡармыш менән Сурай араһы 4—5 километр, көн һорола уҡыусыларҙы бригаданың автобусы илтеп ҡуя, ә ҡайтҡанда — теләһәң нисек ҡайт.

Ауыр сумканы һөйрәп, асығып, әлһерәп, кискә табан өйгә ҡайтып керәләр. Ҡайтҡас, дәрес әҙерләйһе бар, ата-әсәләренә ярҙам итерлек, мәктәптә эшләгән төрлө түңәрәктәргә (ҡурай, бейеү) йөрөрлөк мөмкинлектәре юҡ. Шуныһы яҡшы: Ҡармыш мәктәбенең интернаты бар, унда ҡалдырылап алалар. Ҡышын интернат эшләй башлай, балалар ятып уҡый. Ләкин интернат-интернат бит инде ул, ата-әсә тәрбиәһе түгел, һәм нисек кенә булмаһын, балалар ҡайтырға тырыша. Олораҡтарҙың кесерәктәрҙе ҡыйырһытҡан осраҡтары ла йыш булып тора. Интернатта аш-һыу ҙа өйҙәге кеүек түгел.

Ауыл Ҡармышҡа йылға аша ята. Ярай ҙа, күпер бар. Әлегерәк баҫма һалалар ине. Ҡыш көнө балалар йылға туңыр-туңмаҫтан боҙ өҫтөнән йөрөй башлай, ә яҙ көнө таҡта һалып, һайыраҡ ерен кисеп сығып булһа ла ҡайтырға тырышалар. Ә урап ҡайтырға теләһәң, йәйәүләп юл 20—25 километрға етә: Раевка аша ҡайтырға кәрәк. Автобус аҙнаға бер генә килтерә. Бәхеткә күрә, хәҙергә бәлә-ҡаза булғаны юҡ.

**Бөгөнгө көндә Ҡармыш урта мәктәбендә Сурайҙан 35 бала йөрөп уҡый, 13 бала — Дәүләкән интернатында. Ундағы интернат бөтә яҡлап та Ҡармыштағынан яҡшыраҡ, әлбиттә. Бында дүрт тапҡыр ашаталар, кейендерәләр, сирләһә, врачы бар, уҡытыусылары, тәрбиәселәре юғары белемле һәм тейешле тәрбиә бирергә тырышалар. Ләкин бер яғы насар, балалар Дәүләкәндән Раевкаға тиклем — электричка менән, Раевканан Сурайға тиклем ни тура килә шуның менән (күберәге йәйәү) ҡайталар. Аҙна һайын ата-әсәләр илтеп ҡуйып, барып алып йөрөй алмайҙар. Ә ҡайтмаһа, бала һағына, унда уҡыу ҡайғыһы булмай. Улар юлда төрлө ҡыйынлыҡтар күрә. Ата-әсәләр балалары өсөн бик хәүефләнәләр (ни тиһәң дә 35—40 км. ара). Ә яҙлы-көҙлө бысраҡтарҙа, ташҡындарҙа, ҡышҡы ыжғыр бурандарҙа был хәүефләнеү күпкә арта, балаларыбыҙ нисек барып етте икән, тип ҡайғырабыҙ.**

Ауыл перспективалы, беҙҙә йәштәр күп, ситкә китеүселәр һуңғы йылдарҙа юҡ тиһәң дә була, киреһенсә, ситтә йәшәгән ауылдаштарыбыҙ ғаиләләре менән кире ауылға ҡайта. Мәҫәлән: Риф Миниғәлиев — Татарстандан, Раил Мәүлиәров — Өфөнән, Фәнүр Сафин һәм Камил Миниғәлиевтар Раевканан, Әскәт Муллағәлиев — «БАССР-ҙың 50 йыллығы» совхозынан күсенеп ҡайттылар.

Һуңғы йылдарҙа йорт һалыусылар ҙа күбәйҙе. Ике йылда 15 кеше өй туйҙары үткәрҙе. Быйыл 14 кеше йорт һала башланы. Механизаторҙарҙың һәм малсыларҙың күбеһе йәш кешеләр. Йәштәр күп булғас, беҙҙә балалар ҙа күп. Мәктәпкәсә йәштәге балалар ғына — 78.

Мәктәп асылған хәлдә беҙ балаларыбыҙҙы бөгөндән ҡайтарырға риҙабыҙ. Ауылда быйыл файҙаланыуға тапшырылған мәктәптә ике смена уҡытып була.

Кадрҙар мәсьәләһенә килгәндә, үҙебеҙҙең юғары белемле уҡытыусыларыбыҙ ситтә эшләп йөрөйҙәр, мәктәп асылһа, улар ҙа ҡайтырға риза булыр ине.

28 сентябрҙә (1989 йыл) үҙгарылған бригада йыйылышында ата-әсәләр, мәктәп асыуҙы юллау бик кәрәк, шуға күрә һуңға ҡалдырмайынса, бөгөндән тотонорға, тигән ҡарар сығарҙы һәм ҡултамғаларын ҡуйҙылар».

(95 ҡултамға).

• • •

РЕДАКЦИЯНАН: Сурай ауылы ата-әсәләре был хат менән бергә балаларҙың исемлеген ебәргән. Быйылғы 1989—90 уҡыу йылында Ҡармыш урта мәктәбендә 4—11-се кластарҙа 35, Дәүләкән интернатында 13 бала уҡый. Сурай башланғыс мәктәбендә — 19. Бынан тыш, мәктәпкәсә йәштәге балалар һаны (1984 йылда тыуғандарҙан алып иҫәпләгәндә) — 78. Быйыл мәктәп тамамлаясаҡ 11-се класс уҡыусыларын иҫәпләмәгәндә, бөтәһе 143 кеше. Бәләкәстәр мәнфәғәтенән сығып эш йөрөткәндә, мәктәп асырғамы-юҡмы тип уйланып та торорға түгел, һис һүҙһеҙ асырға кәрәк.

Балалар тураһында уйлай белмәү аҡрынлап күңелһеҙ хәлдәргә килтерҙе: уҡыусыларҙа белем алыуға ҡыҙыҡһыныуҙың түбәнәйеүе, иҗтимағи тормошта һүлпәнлек, юғары уҡыу йорттарын ситләп үтеү нәҡ шунан килә. Хәҙерге балалар — иң ауыр шарттарға ҡуйылған халыҡ ҡатламы ул. Улар бит йәйге каникулда ла эштән бушамай: уҡыу-производство бригадаһы, әсәһенең сөгөлдөр плантацияһы... Ә Сурай балалары былардан тыш уҡыу башланғас нисәмә саҡырым юл үтергә мәжбүр, сөнки дәрестәр төрлө кластарҙа төрлө ваҡытта тамамлана, автобус бер тапҡыр ғына бара. Иртәрәк сыҡҡан балалар, автобустың кире юлға ҡуҙғалғанын көтмәйенсә, ҡайтып китә. Ә интернатҡа мөнәсәбәттәрен ата-әсәләр ошо хатта белдергән дә инде, ҡабатлап тороуҙың кәрәге юҡ.

Был хатты беҙҙең редакция 1989 йылдың декабрендә БАССР Халыҡ мәғарифы министерствоһына ебәрҙе. Министерствонан тикшереү үткәреп, түбәндәге яуап ебәрҙеләр.

**«Сурай ауыл халҡының хаты йәһәтенән шуны хәбәр итәбеҙ. 1990 йылдың 11 ғинуарында Сурайҙа йыйылыш үткәрелде. Унда 70 кеше, шул иҫәптән РОНО мөдире Ф. Г. Хәйбрахманов, «Победа» колхозы председателе Р. М. Шәмсетдинов һәм Ҡармыш ауыл Советы председателе Ф. Ш. Ғәлимова ҡатнаштылар.**

**Йыйылыш 1990 йылда яңы типовой мәктәп бинаһын проектлап, 1991 йылдан төҙөй башларға ҡарар итте.**

**Уҡыу-материаль база булмағанлыҡтан, мәктәпте 1990 йылда асыу мөмкин түгел. Сурай ауылынан балалар уҡыған Ҡармыш урта мәктәбенең һәйбәт интернаты бар».**

Был мәғлүмәткә Башҡорт АССР-ы мәғариф министры урынбаҫары М. Юлмөхәмәтов иптәш ҡул ҡуйған.

«1990 йылда яңы типовой мәктәп бинаһын проектлап, 1991 йылдан төҙөй башларға» тигән ҡарарға шуны әйтергә мөмкин: Сурайҙа балалар баҡсаһын «Победа» колхозы 1987 йылда төҙөй башланы. Йәш ғаиләләр күп булған ауылда һаман балалар баҡсаһы юҡ тип «Ленинсы» — «Ленинец» гәзитаһы 1987 йылдың февраль айында («Теләк — эштең башы ғына», 24 февраль, 1987 йыл) яҙып сыҡты. Уға «Победа» колхозы председателе Р. Шәмсетдиновтан ышандырғыс яуап килгәйне: «Йәш ғаиләләргә торлаҡ һәм балалар баҡсаһы төҙөү проблемаларына килгәндә, уларҙы бер көндә һәм бер йылда ғына хәл итеп булмай». Балалар баҡсаһы 1989 йылдың көҙөндә генә сафҡа индерелде. Сурай башланғыс мәктәбе лә шул уҡ бинала урынлашты. «Йәшлек» гәзитаһының 16 ғинуар һанында был турала әйтеп үтелде. Шатлыҡтан башы әйләнеп киткәндер, күрәһең, колхоз председателе Р. Шәмсетдинов күп уйлап тормай, иҫке ағас мәктәпте бүрәнәгә һүтеп алырға колхозсыларға биргән. Нимәгә ашығырға ине? Яңы типовой мәктәп «проектлап, сафҡа индерелгәнсе» ярап торор ине бит ул. «Победа» колхозында һаман «бар донъяны нигеҙенән емерербеҙ һәм өр-яңы тормош ҡорорбоҙ» тигән хата лозунг менән эш итәләр. 70 йылға һуңлайҙар түгелме? Халыҡ мәғарифы министерствоһына ла һорау тыуа: ҡасандан бирле улар Агропром ҡарамағына күсте икән? Ни өсөн мәктәп бинаһының яҙмышын колхоз хәл итә?

Сурай ауылы ата-әсәләренең һорауына иғтибарһыҙ ҡалырға ярамай. Үҙәкләштереү, эуралтыу менән оҙаҡ мауыҡтыҡ. Тик уның кеше өсөн файҙа килтермәүе хәҙер көн кеүек асыҡ. Бөтә нәмә кеше мәнфәғәттәрен күҙәтеп башҡарылырға тейеш. Бөгөнгө көн талабы шундай. Бына ошо йәһәттән Сурай уҡыусыларын үҙ ауылында уҡытыу мәзарур. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, БАССР Мәғариф министерствоһында база юҡ тигән дә тыныслалғандар.

Яуаптан 1990 йылда проект булаcағымы, уны төҙөү планлаштырылғанмы, ғөмүмән, мәктәп төҙөлөшө хужалыҡ планында ҡаралғанмы-юҡмы икәнен аңларлыҡ түгел. Тынысланырға иртә, сөнки Сурайҙа мәктәптән тыш төҙөйһе нәмәләр баштан ашҡан. Йылы мастерской юҡ — механизаторҙар ҡорос аттарын асыҡ һауала көйләй. Сурай менән Ҡармыш араһында балалар йөрөп уҡыған юл асфальтланмаған. Ул ғына тиһеңме, фермала яҙлы-көҙлө машина үтерлек булмай, һөт машинаһын өлө юлға трактор менән сығарып ҡуялар. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, танылған журналист Ф. Абдуллин «Совет Башҡортостаны»ның 2 март һанында депутатлыҡҡа кандидат тураһында һүрәтләмәһендә гәзит уҡыусыларҙың башын бутаған. Сурай ауылы халҡы тәбиғи газды ла, урам һайын колонкаларҙы ла күргәне юҡ. Ҡармышта ғына бит улар! Производство биналары, юл төҙөмәйенсә мәктәпкә тотонорҙармы икән һуң? Меҫкен балалар һаман да сумкаһын һөйрәп Ҡармышҡа йөрөй бирһенме? Редакция «Победа» колхозы идараһынан, БАССР Мәғариф министерствоһынан проекттың ҡасан әҙер буласағы, төҙөлөштөң ҡасан башланасағы һәм тамамланасағы тураһында аныҡ яуаптар көтә.

Материалды
Г. РИЗУАНОВА әҙерләне.

# Ауылым-яҙмышым

## Аҡшишмә сылтырап аҡһын

Кемгә нисектер, минең өсөн тыуған яҡ төшөнсәһе Әрн тауы күкрәгенән юл алған Аҡшишмәнән башлана. Эйе, нәҡ күккә ашҡан шыршы, ҡайын урмандарын, тау-таштарҙы ярып сабыр ғына ағып ятҡан Әрнгә ҡушылып, иҙел-дарьяға ҡойған Аҡшишмәнән. Минеңсә, тыуған ауылым Аҡсәйеттең донъяға килеүе, йәшәү тарихы ла йырҙарҙа йырланырға хаҡлы Аҡшишмәгә бәйле. Йыш ҡына миңә Бикмәт тауы, Ҡаҙаяҡтау, Көйгөстау итәгендәге урман-әрәмәлектәр, Әрн һыуы, Аҡшишмә таштары сал тарихтың иҫтәлек-хәтирәләрен ҡәҙерләп һаҡлайҙыр, һымаҡ тойола. Ысынлап та, тыуған яғымда легендалар итеп һөйләрлек ваҡиғалар байтаҡ булған. Уларҙы әбей-бабайҙар һаман хикәйәт итә, күңелдәргә онотолмаҫ хәтирәләр итеп һеңдерә. Эйе, тыуған төбәгемдең тормош ҡаҙаны ғүмер баҡый ҡыҙыу усаҡ өҫтөнән алынмаған. Шул турала Ҡаҙаяҡтау башындағы граждандар һуғышы батырҙары, комсомолдар зыяраты һәр саҡ иҫкә төшөрөп тора. Туғандар ҡәберендә ятҡан ҡаһармандар халыҡ бәхете менән берлектә тыуған яҡ тәбиғәтенең тағы ла ғүзәлерәк булыуы тураһында хыялланған.

**Әммә ғәзиз урман һыуҙарыбыҙ, хәтфә болондарыбыҙ бөгөн ни хәлдә һуң? Беҙ бәләкәй саҡтарҙа болоттарға етеп игенсене данлаған һабантурғайҙары йырҙарын ишетеп, илһамланыуҙан мәхрүмбеҙ хәҙер. Йәйге кистәрҙә һандуғас тауышын ишетергә лә зар интизарбыҙ. Атай-әсәйҙәребеҙ үҫкән саҡта аҡҡоштар төшкән, торналар оя ҡорған, шифа-ҡамышлы Өҙөк туғайы, Киндер күлдәре, Боҙом туғайҙары, биһисап балыҡ-ҡошло Тирмән быуаһы кибеп ҡалды. Урмандар ҡырыла, тауҙар шәрә ҡала. Әбейҙәр йәш сағында тирә-яҡта дан тотҡан еләкле туғайҙар хаҡында ла «ҡуҙ асып йомғансы йыйырһың бер силәк» тип әйтеп булмай. Тыуған яҡ тәбиғәте яна-көйә, бөлә-ярлылана. Был дәһшәттә иң элек кешеләр ғәйепле. Кеше үҙен тыуҙырған, үҫтергән ерҙе ҡыҙғанмай, ҡайғыртмай, уға золом һала.**

Быны ул аңлы рәүештә, битараф, ғәмһеҙ күңел менән эшләй. Ауыр техника бесәнле болондарҙы тапай, иҙә, ағыулы матдәләр, нефть ҡалдыҡтары бәрәкәтле тупраҡҡа аға. Ферма аҙбарҙарындағы тиреҫ, сүп-сар йылға буйҙарын, инештәрҙе ҡаплай. Кеше тигән йән эйәһе бына шулай итеп тыуған-үҫкән тәбиғәтен талай, бысратып, мәсхәрәләп игән игә, мал аҫырай. Дөрөҫ, икмәк, һөт-май, ит бик кәрәк. Тик икә уны тыуған ер тупрағын ҡәҙерләп-ҡаҙлап, өҫтәмә туҡландырыу индереп етештермәҫкә? Ер ҙә бит ҡәҙер-хөрмәткә һәр ваҡыт игелек-леләп, муллыҡ менән яуап бирә.

**Тыуған ер ҡәҙерен белеү етеҙнермәй беҙгә. Күңелдәр мәрхәмәтһеҙлек менән ҡатып ҡалған. Тәбиғәтте барыһын да еңел юл менән сумырып алып булғанда, нигә мәшәҡәтләнеп, игеүгән торорға! Оҙаҡ йылдар буйы йәшәп килгән тормош фәлсәфәбеҙ шуға әйләнде түгелме һуң, өлкән быуын вәкилдәре!**

Шулай йәшәйбеҙ, шулай уйлайбыҙ, шулай тыуған яҡ тәбиғәте менән мәңге ғәфү итмәҫлек эштәр ҡылабыҙ. Урман-күлдәр, хайуандар, үҫемлектәр донъяһы бындай золом-вәхшилеккә үлеп-ҡырылып, кибеп-ҡороп протест белдерә. Сөнки тәбиғәт башҡаса булдыра алмай. Бындай ҡылыныштарыбыҙ ҡайҙа илтер беҙҙе?! Бер көн килеп буш ялғаш алдында ултырып ҡалған балыҡсы ҡарт ҡарсығы кеүек хәлгә төшмәбеҙме?! Өлкәндәр, һеҙ беҙгә, йәштәргә, нindәй өлгө күрһәтәһегеҙ? Киләсәк быуынға ҡалдырағы мираҫығыҙ шулмы ни? XXI быуатта йәшәгән ейәндәрегеҙҙең һеҙ юҡҡа сығарғанды, әрәм иткәнде тәбиғәткә кире ҡайтарырға ҡулынан һәм хәленән килерме һуң? Уларҙың сабыйҙары ҡыр сәскәһе еҫен еҫкәүҙән, урмандарға сығып ҡош һайрауын тыңлауҙан мәхрүм булмаҫмы?! Үгеҙ тураһында ғына ҡайтыртып, бөгөнгө көн менән генә йәшәмәйһегеҙме, өлкәндәр?!

З. ЗАКИРОВА,
11-се класс уҡыусыһы.
Тәтешле районы,
Аҡсәйет урта мәктәбе.

Ҡыш килер ҙә китмәҫ кеүек ине...

Ю. КӘРИМОВ фотоэтюды.

## ТЫУҒАН ТӨЙӘК

Балаҡатай районының Чапаев исемендәге колхозы Айғырьял, Монас, Яңыбай, Миҙәш ауылдарын берләштерә. Һуңғы йылдарҙа был хужалыҡта йәштәрҙе ауылда ҡалдырыу буйынса етәкселәр, белгестәр һәм йәмәғәтселек тарафынан күҙгә күренерлек эштәр эшләнә.

Үткән йыл, мәҫәлән, Яңыбайҙан Монасҡа саҡлы 8 саҡрымлыҡ юл төҙөлөп сафҡа инде.

Яңыбай ауылында 300 урынлыҡ бөтә уңайлыҡтары булған ике ҡатлы культура һарайы файҙаланыуға тапшырылды. Унда китапхана, спорт залы, үҙешмәкәр сәнғәт түңәрәктәре эшләй.

Һуңғы ваҡытта колхоз йәштәр өсөн квартиралар һалыуҙы тиҙләтеү өҫтөндә эш алып бара. Шуға күрә лә Чапаев исемендәге хужалыҡ ауылдарының урамдарын яңы һалынған төҙөк йорттар биҙәй.

Колхоз үҙҙәре йорт һалып инергә теләгән йәштәргә лә һәр яҡлап ярҙам итә. Шуның өсөн Яңыбай урта мәктәбен тамамлаусы йәштәр тыуған төйәгендә төпләнеп йәшәргә ынтыла. Улар мәктәп йылдарынан уҡ колхозда ата-әсәләренә игенселек, малсылыҡ эштәрендә ярҙам итеп, тәүге тормош дәрестәрен үтә.

Ошо көндәрҙә көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү йорто сафҡа инәсәк. Бында тегенселәр, парикмахер, радио һәм телевизор йүнәтеү йән тетеү цехтары буласаҡ. Был да ауыл халҡын, бигерәк тә ҡатын-ҡыҙҙарҙы эш менән тәьмин итеүҙең үҙенә күрә бер сараһы.

С. ХИЗБУЛЛИН,
малсы.

# ...ЫЛЫМ-...ЗМЫЛЫМ

## ...шмә ...аҡһын

...Әмма ғәзиз урман һыуҙары..., хәтфә болондарыбыҙ бе... ни хәлдә һуң? Беҙ бәләкәй ...саҡтарҙа болоттарға етеп иген... данлаған һабантурғайҙары ...ырҙарын ишетеп, илһамла... ...ыуҙан мәхрүмбеҙ хәҙер. Йәй... кистәрҙә һандуғас тауы... ...ын ишетергә лә зар интизар... Атай-әсәйҙәребеҙ үҫкән ...та аҡҡоштар төшкән, тор... ...ар оя ҡорған, зифа-ҡамыш... ...ы Өҙәк туғайы, Киндер күл... ...ре, Боҙом туғайҙары, бихи... ...ап балыҡ-ҡошло Тирмән бы... ...аһы киҫеп ҡалды. Урмандар ...ырыла, тауҙар шәрә ҡала. ...бейҙәр йәш сағында тирә-яҡ... ...а дан тотҡан әләкле туғайҙар ...ҡында ла «күҙ асып йомған... ...ы йыйырһың бер сиҙәк» тип ...йтеп булмай. Тыуған яҡ тә... ...нғәтә яна-көйә, бәлә-ярлыла... ...а. Был дәһшәттә иң элек ке... ...ләр ғәйепле. Кеше үҙен тыу... ...ырған, үҫтергән ерҙе ҡыҙған... ...ай, ҡәҙерләмәй, уға зыян... ...олом һала.

Быны ул аңлы рәүештә, ...тараф, ғәмһеҙ күңел менән ...шләй. Ауыр техника бесән... ...с болондарҙы тапай, иҙә, ...ыулы матдәләр, нефть ҡал... ...ҡтары бәрәкәтле тупраҡ... ...а аға. Ферма аҙбарҙарын... ...ғы тиреҫ, сүп-сар йылға ...ҡтарын, инешт ҙ... ...ай. Кеше тиген йән эйәһе ...а шулай итеп тыуған... ...сән тәбиғәтен талай, быс... ...тып, мәсхәрәләп иген игә, ...ал аҫырай. Дөрөҫ, икмәк, ...т-май, ит бик кәрәк. Тик ...ә уны тыуған ер тупра... ...н ҡәҙерләп-ҡарап, өҫтәмә ...ландырыу индереп етеш... ...рмәҫкә? Ер ҙә бит ҡәҙер... ...ләнеп, мулдыҡ менән яуап бирә.

Тыуған ер ...ҙерен белеү етеңкерәмәй беҙгә. Күңелдәр мәрхәмәтһеҙлек менән ҡатып ҡалған. Тәбиғәттең барыһын да еңел юл менән һумырып алып булғанда, ниңә мәшәҡәтләнеп, интегеп торорға! Оҙаҡ йылдар буйы ҡашып килгән тормош фәлсәфәбеҙ шуға әйләнде түгелме һуң, әлкән быуын вәкилдәре?!

Шулай йәшәйбеҙ, шулай уйлайбыҙ, шулай тыуған яҡ тәбиғәте менән мәңге тәфү итмәҫлек эштәр ҡылабыҙ. Урман-күлдәр, хайуандар, үҫемлектәр донъяһы бындай золом-вәхшилеккә үлеп-ҡырылып, киҫеп-ҡороп протест белдерә. Сөнки тәбиғәт башҡаса булдыра алмай. Бындай ҡыланыштарыбыҙ ҡайҙа илтер беҙҙе?! Бер көн килеп буш ялғаш алдында ултырып ҡалған балыҡсы ҡарт ҡарсығы кеүек хәлгә төшмәбеҙме?! Өлкәндәр, һеҙ беҙгә, йәштәргә, ниндәй өлгө күрһәтәһегеҙ? Киләсәк быуынға ҡалдыраһы мираҫығыҙ шулмы ни? XXI быуатта йәшәгән ейәндәрегеҙҙең беҙ юҡҡа сығарғанды, әрәм иткәнде тәбиғәткә кире ҡайтарырға ҡулынан һәм хәленән килерме һуң? Уларҙың сабыйҙары ҡыр сәскәһе еҫен еҫкәүҙән, урмандарға сығып ҡош һайрауын тыңлауҙан мәхрүм булмаҫмы?! Үҙегеҙ тураһында ғына ҡайғыртып, бөгөнгө көн менән генә йәшәмәйһегеҙме, өлкәндәр?!

З. ЗАКИРОВА,
11-се класс уҡыусыһы.
Төтешле районы,
Аҡсәйет урта мәктәбе.

...үек ине...

Ю. КӘРИМОВ фотоэтюды.

## ...ҒАН ТӨЙӘК

...һарайы файҙаланыуға тапшырылды. Унда китапхана, спорт залы, үҙешмәкәр сәнғәт түңәрәктәре эшләй.

Һуңғы ваҡытта колхоз йәштәр өсөн квартиралар һалыуҙы тиҙләтеү өҫтөндә эш алып бара. Шуға күрә лә Чапаев исемендәге хужалыҡ ауылдарының урамдарын яңы һалынған төҙөк йорттар биҙәй.

Колхоз үҙҙәре йорт һалып инергә теләгән йәштәргә лә һәр яҡлап ярҙам итә. Шуның өсөн Яңыбай урта мәктәбен тамамлаусы йәштәр тыуған төйәгендә төпләнеп йәшәргә ынтыла. Улар мәктәп йылдарынан уҡ колхозда ата-әсәләренә игенселек, малсылыҡ эштәрендә ярҙам итеп, тәүге тормош дәрестәрен үтә.

Ошо көндәрҙә көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү йорто сафҡа инәсәк. Бында тегенселәр, парикмахер, радио һәм телевизор йүнәтеү, ...ен тетеү цехтары буласаҡ. Был да ауыл халҡын, бигерәк тә ҡатын-ҡыҙҙарҙы эш ...нән тәьмин итеүҙең үҙенә күрә бер сараһы.

С. ...ИЗБУЛЛИН,
малсы.

Ауылдарҙың бөгөнгөһө, киләсәге тураһында күп һөйләйҙәр, күп яҙалар хәҙер. Йәштәрҙең ситкә, ҡалаларға китеүе, урта һәм оло быуын кешеләренә алмаш килмәүе тураһында борсолалар. Ошо уңайлы миңең дә үҙ фекерем менән уртаҡлашҡым килә.

# КИЛӘСӘКТЕ ҠАЙҒЫРТЫП

МИН ЯБАЙ ауыл ҡыҙы. Ауыл тормошон китаптан уҡып түгел, аҙ ғына булһа ла, тормош тәжрибәм аша беләм.

Ауылда тыуып үҫкән бер кеше лә тыуған төбәген яманламайҙыр. Унда барыһы ла танышлыҡ, дуҫлыҡ, туғанлыҡ ептәре менән бәйләнгән, коллеҙе ауылдаштарының йәшәү рәүешен, шатлыҡ-ҡайғыһын белә, уртаҡлаша. Шуға күрә ауыл тормошо миңә яҡын, ул матур ҙа, иҫке лә тойола.

Ләкин ауылда хәл ителмәгән мәсьәләләр бик күп. Әйтәйек, беҙҙең Бишәүҙәр ауылында халыҡтың төп эш урыны булып һөтсөлөк фермаһы тора. Минең әсәйем дә шунда эшләй. Ял көндәрендә күп ваҡыт киске һауын ваҡытында ла ярҙамға барам. Йәйге каникул көндәрен әйтеп тә тормайым.

Фермала эш һанап бөткөһөҙ. Малсының көнө иртә таңдан ҡараңғы киске тиклем шунда үтә. Бигерәк тә ҡатын-ҡыҙ, әсәләргә ҡыйын. Өйөндә лә, бында ла өлгөрергә, һынатмаҫҡа кәрәк. Ә күпме физик көс талап ителә! Ауыр бидондар күтәрергә, әллә күпме аҙыҡ ташырға, мал аҫтын таҙартырға кәрәк. Пәш, тәҫкә матур ҡатын-ҡыҙҙың ярғыланып бөткән ҡулдарын күрһәгеҙ икән! Бер тирләп һалҡынға, бер быулы аҙбар эсенә йүгереп йөрөп һыуыҡ үткәрә, ауырлыҡтар күтәреп, көсәнеп эшләп йөҙҙәр йыйырсыҡлана, иртә ҡартая. Ҡайҙа һеҙ, профсоюз кешеләре?! Ҡайҙа ул ҡул һуҙымы ерҙә урынлашҡан данлыҡлы Яңғантау шифаханаларына путевкалар?!

Ауылда тыуып үҫеп, ҡырҙарында, фермаларҙа эшләгән ҡатын-ҡыҙҙың матур итеп кейенеп-яһанып эшкә барғыһы, эштән ҡайтҡыһы килмәйме ни? Ләкин фермаға юл юҡ. Эш бөтөргәс, ял итеп, һөтләп-тәмләп ҡайнар сәй эсеп алырлыҡ, өҫ-баш алыштырып кейенерлек яҡты, йылы, йыһазландырылған булмәһе ҡайҙа? Көндәлек кәрәкле әйберҙәр алырға кибете, һыҙлаған-ауыртҡан ерендә дауалап алырға медицина пункты ла булмаһа? Ә медпункт фермала түгел, ауылыбыҙҙа ла юҡ, таблетка-мазар өсөн дә 5—6 саҡырым ара үтергә кәрәк.

Магазин эше тураһында ла әйтмәй булмай, һүҙ ҙә юҡ, ил-дә үҙгәртеп ҡороу ауыр бара. Ләкин шул ауырлыҡтарҙы сауҙа хеҙмәткәрҙәре тағы ла түҙгеһеҙ итергә тырышҡан кеүек. Тауарҙарҙы тигеҙ, ғәҙел итеп бүлеүҙе ойоштороорға нимә ҡамасаулай икән беҙгә?

Беҙҙең ауылда хеҙмәт һәм һуғыш ветерандары бар. Унда бөтәһе егермә ете кеше — һанаулы ғына ҡалғандар. Бер нисә йыл элек күберәк тә инеләр. Яңғыҙ торған әбейҙәр ҙә бар. Әлбиттә, әбей-бабайҙарҙың күбеһе мал-тыуар тота алмай. Ә йәшәргә, туҡланырға кәрәк. Һуғыш ветерандары һирәк-һаяҡ булһа ла онон, сәйкәнфитен алғылайҙар, ә ғүмер буйы колхоз-совхозда хеҙмәт көнөнә «таяҡ»ҡа эшләгән әбейҙәргә ул эләкмәй. Дәүләт хаҡы менән уларға май, һөт, ит, һатыуҙы ойоштороуға ла юғарынан закондар сығарылыуын көтеп ятыу кәрәкме икән?

АЛДАҒЫ көндө уйлап эшләү юҡ әле беҙҙә. Ауыл уртаһынан оло юл һалынған. Урам тар ғына. Көнө-төнө машиналар йөрөй. Яуынлы көндәрҙә, бигерәк тә яҙын-көҙөн, ҡапҡа-ҡоймаларға, йорттарҙың тәҙрәләренә тиклем батҡаҡ сәсрәй, ә ҡоро ваҡытта ауылды тын алғыһыҙ саң ҡаплай. Ниңә оло юлды ауыл артынан һалмаҫҡа инде, тип зарлана ауыл кешеләре. Ауыл оҙон түгел бит.

Балалар баҡсаһы бәләкәй ауылға кәрәкмәйме ни? Ауыл кешеләре һаман да революцияға тиклемге шикелле сәләнле эштәрҙе генә эшләргә тейешме? Арҡауыл урамдарында газ үтә. Бишәүҙәргә лә ҡул һонорлоҡ ҡына. Ә газ менән АЛПУ эшселәренән башҡалар файҙалана алмай.

Эште яңыса ойоштороу — подряд, аренда коллективтары, кооператорҙар хәрәкәте һүлпән. Юҡ та түгел, бар улар. Ләкин аҙ, бик аҙ.

Халыҡ мәнфәғәтен яҡлар, кеше тураһында хәстәрлек күрерлекме һайлаған депутаттарыбыҙ? Әллә торғонлоҡ йылдарындағы кеүек, етәкселәр ни әйтһә, шуға риза булып, ҡурсаҡ һымаҡ ҡулдарын күтәрергә генә белгән, һүҙ әйтергә ҡурҡҡан депутаттар һайланырмы?

Ә был проблемалар һаман да хәл ителмәй ҡала килһә, йәштәр ситкә юллаңыр бит. Аҙмы ни хәҙер тик оло-олар ғына торол ҡалған ауылдар? Илебеҙ сәскә атһын өсөн, ауыл халҡының тормошон яҡшыртырға кәрәк иңенен райондарҙа һәр етәксе аңлаһын ине.

З. МӨФТИЕВА,
10-сы класс уҡыусыһы.
Салауат районы,
Арҡауыл урта мәктәбе.

# МАҒАШТАУ ИТӘГЕНДӘ

Еҙем йылғаһы буйына ултырған ауылдар күп. Шуларҙың иң ҙурыһы — Юлыҡ. Ауылдың урынлашҡан урынын да, үҙен дә күптән белгән-күргән кешеләр генә түгел, осраҡлы рәүештә юлыҡҡандар ҙа маҡтап, һоҡланып бөтә алмайҙар. «Һеҙ Швейцарияла йәшәйһегеҙ бит!» — тип фәстереп үк еберәләр. Беҙҙең тирәлә тәбиғәт ифрат бай: тау-урмандарында сәтләүек, ҡомалаҡ ишелеп уңһа, туғайҙарҙа муйыл, балан кеүек емештәрҙең йыл да уңмай ҡалғанын күрмәҫһең.

Әгәр Красноусол — Юлыҡ автобусына ултырып, Еҙем аша «Башнефть» берекмәһе төҙөп биргән сулын күпергә килеп менһәгеҙ, ауылдың бер осонан икенсе осо үс тобөндә генә кеүек күренер. Ысынлап та, 238 хужалыҡтан торған Юлыҡ ауылы Мағаш тауынан алып, Ҡонторай илаңына тиклем тигеҙ рәт булып ултырған. Ят кеше күҙенә бынан 10—15 йылдар самаһы элек, ес өйҙән торған һәтис тауы урамы хәҙер утыҙҙан ашыу булып, яңы һалынған йорттарҙан ғына тороп, тауҙың итәгенән әллә ҡайҙарға һуҙылып, алыҫтан күҙгә салынып тора. Ауылды төҙөкләндереү эшенә бынан биш йыл элек ныҡлы әһәмиәт бирелә башланы. Тәүҙә үк юлдарға, күперҙәргә, урам буйҙарына тоҫ биреү бурысы ҡуйылды.

Ауылда тыуып үҫеп, инде килеп ҡалала төпләнгән мыжыҡ әҙәмдәр, биш-алты йылға бер ҡунаҡҡа ҡайтһа, С. Агиштың «Мәхмүтов» повесындағы Пәнтимер шикелле: «Да, ауыл хәртәйгән, йәштәр ҡалаға китә, теге юҡ, был юҡ, тәбиғәт һәләк була»,— тип газета-журналдарға мәҡәләләр яҙырырға тотона. Йәнәһе, әлеге «патриоттар» ситтән тороп ауылды тергеҙергә, киләсәкле итергә маташалар. Ә Юлыҡта — киреһенсә. Бына — ос-дүрт йыл элек юл өҫтөндә ятҡан үҙәк ырҙын табағын рәткә килтерҙеләр. Келәттәр, япмалар, машина-трактор паркы ғына түгел, кеше йәшәйешенә кәрәк булған бөтә нәмәне — эскән һыу, ашаған, ял иткән, йөкө, культура мөйөшө, хатта үтеп йөрөүсе баҫмалар ҙа бына тигән рәшәткәләр менән кәртәләнеп, буялып, яҙыу, күрһәткестәр ҡуйылып әҙәм сифатына индерелде. Һыуыҡ һыу (исеме шулай) элт итеп ҡалды. Шунан һуң байтаҡ тыуған төйөгөнә ҡайтмаған ҡала кешеһе һыуыҡ һыуҙы танымайынса, аҙашҡанмындыр, тип кире ҡалаһына китҡән икән тигән көләмәс һөйләп сығарҙылар. Булыуы бик тә ихтимал. Хәҙер үҙгәреш көнләп түгел, сәғәтләп иҫәпләнә.

Беҙҙең халыҡта борон борондан уҡ улын башлы-күҙле итеп, уңан һуң йорт һалып, мал-тыуарлы итеп башҡа сығарыу йолаһы дауам итә. Әгәр ҙә мәгәр атай кешенең бик үк хәленән килмәһә, ул ҡул ярҙамынан улын мәхрүм итмәй. Үткән йыл механизаторҙар А. Әлибаев, Х. Хоҙайғолов, Р. Яңышбаев, Ә. Сәферғолов, урман ҡараусы Б. Моратов, уҡытыусы С. Шаһиевтар ике булмәле, киң һәм яҡты, йылылыҡ системаһы менән йылытылған йорт һалып сыҡты. Быйылғы йылда өй туйлаусылар унынан ашып китәсәк. Колхоздың баш инженеры Р. Абдрахманов, М. Ишмөхәмәтов, Ә. Урманшин, Н. Яҡупов, А. Масхов, мәктәптең хеҙмәт уҡытыусыһы Ф. Дәүләтбаевтар бына тигән итеп бура күтәреп, башын ябып, бөгөн-иртәгә сығырға әҙер торалар.

Хәҙерге йәштәрҙең ҡулынан килмәгәне юҡ: кәрәк икән бура бурайҙар, тәҙрә яғы һуғалар, түбә ябалар. Бутҡаһын бешергәс, майын да йәлләмә, тигән шикелле, стенкаһын да, гарнитурын да, мебелен дә, газ плитаһын да — хәҙерге заман тормошо өсөн кәрәк булған бөтә комфортын да табалар. Эштән арып-талып ҡайтҡас, ашап-эсеп ял иткән мөхитең йыйнаҡ, күңелде күтәрерлек булһа, иртәгәһе көндө лә күтәренке кәйеф менән эш башлап ебәрәһең. Һәр хәлдә йәштәр яңыса йәшәргә ынтылып тора. Был барыһынан элек теләктә, дәртлелектә, егәрлелектә, ауылда йәшәгәс, бына тигән өйөң, верандаң, мунсаң, мал-тыуарың булһын тигән принцип менән йәшәйҙәр. Уларҙың инициативаһын колхоз идараһы иҫәк хуплаһаһын да транспорт, кәрәк-яраҡ менән иҫәк ярҙам итмәһен!

Юлыҡ ауылын төҙөкләндереүгә йүнәлтелгән сәбәптәрҙең береһе — 1989 йылдың йәйендә ауылда район семинары үткәреүгә бәйле булды. Урамдар бер өҙөнлөктәге штакетниктар менән яңыртылып, бер үк төҫкә буялды. Ҡапҡаларға аҡҡош, болан, һыбайлы Салауат батыр һ. б. һүрәттәр төшөреүҙә район культура бүлеге рәссамы, ауылдашыбыҙ Һ. Юлмөхәмәтов та ваҡытын да, һәләтен дә йәлләмәне. Ауылдың үҙәгендә Бөйөк Ватан һуғышында һәләк булған 117 ҡаһарманға обелиск асылды. Һәйкәл тирәләй мәңге йәшел шыршылар ултыртылды. Урман еҫкә ауып тороуға ҡарамаҫтан, штакетниктарҙы хатта Пермь өлкәһенән һатып алырға тура килде. Был эштәрҙе башҡарыуҙа КПСС-тың Ғафури район комитеты ағзаһы, район Советы депутаты, урта мәктәп директоры Ә. Ғайсина, Ҡауарҙы ауыл Советы председателе М. Шәрәфетдинов, беренсе бригаданың ... бригадиры Т. Юлмөхәмәтов, Я. Дәүләтбаев, депутаттар, ауыл активистары һәр кем менән һөйләшеп, кәңәшләшеп, теге йәки был төҙөү материалдарын табышыуҙа ҙур ярҙам күрһәтте. Әлем йәтим хәлендә ултырған Еҙем-Ҡаран сельпоһы магазиндары (улар өсәү), әлемтә бүлеге лә, ... хужаларса тотонғас, бына тигән төҫ алды. Йәмәғәт ойошмаларының территорияларын рәткә килтереүҙә Р. Насиров, М. Насиров, К. Дәүләтбаев, Р. Юлыҡовтар үҙ оҫталыҡтарын һалып башҡарҙы. Хәҙер етенсе класс уҡыусылары И. Юлмөхәмәтов, А. Хәсәнов, Ф. Юлыҡов та өлкән бригадирҙың ышаныслы ярҙамсылары булып, штакетник буяуға ихлас тотондолар. Ауылда һәләтле йәштәр күп, ләкин Юлыҡ ауылы һаман «кейәүҙәр ауылы» булып ҡала килә. Хатта ауылдағы 153 өйләнмәгән егет барлығы КПСС-тың Өлкә Комитетына ла билдәле. Һаман да «кәләштәр проблемаһы» ауыр мәсьәләләрҙең береһе булып ҡала килә. Ни өсөн тигәндә, ҡыҙҙарҙы йыл әйгәнәһе машғул итерлек эш юҡ.

Эйе, Юлыҡ урта мәктәбен кадрҙар тимерлеге тип әйтеп була. Мәктәп директоры Ә. Ғайсинаның әйтеүенә ҡарағанда, мәктәп 15 йылға тиклем юғары белемле кадрҙар менән тәьмин ителгән. Бынан башҡа 43 юғары белемле, 27 урта махсус педагогик белемле кадрҙар район, республикала ғына түгел, Пермь, Ҡараганда, Ырымбур, Төмән өлкәләрендә эшләй. Ауыл хужалығы, медицина, педагогия институттарында 22 студент уҡып йөрөй. Күп урындарҙа ауыл бөтә, башланғыс кластарға килеүсе балалар юҡ, тип зарланалар. Ауылда йәш-елкенсәк күп булғас, балалар ҙа күп. Бөгөнгө көндә беренсе класта 18 бала уҡып йөрөһә, киләһе йылда 24-кә етәсәк. Өс-дүрт йылдан беренсе кластарҙың параллель булыуы ла һис кенә лә ғәжәп түгел. Соңғы ҡырҡ йәшкә киҫә генә аяҡ баҫһа ла, Ә. Ғайсина биш бала әсәһе. Улыҙы ла тулмаған М. Насировтарҙың да балалары бишәү. Хәйер, уларҙы ниңә һанап торорға. Элек-электән ауыл ара-тирәлә «Герой-әсәләре менән дә күптәргә билдәле ине. Уң әсә ул исемдә, маҡтаулы исемдә, ғорур йөрөтә. Ауылдағы башҡа социаль үҙгәрештәрҙе һанап китһәң — улар күп. Был осраҡта Юлыҡҡа юлыҡмайынса, үҙ күҙҙәрең менән күрмәйенсә, бәлки, ышаныуы ла ҡыйындыр. Ошо мәҡәләмде түбәндәге шиғри юлдар менән тамамлағы килә.

Тыуған ауылым
йәйрәп ята
Мағаштауҙың итәгендә.
Килеп күреп китегеҙсе,
Иәмле йәйҙең иртәһендә.

Ф. ҠУЖИН,
уҡытыусы.
Ғафури районы.



Бәрәүҙең күтәренке кәйефе тирә-йүндәгеләргә лә йоғонто яһай, күңелен асып ебәрә. Тик кешеләргә генә тәьҫир итәме икән? Малдар ҙа йән эйәһе бит, һәм улар хужаһының кәйефен аңлап тора: ҡулын яларға тырыша, йә муйынынан, ҡабырғаһынан һөйөп алғанын көтә.

Бөрйән районының «Урал» колхозына ҡараған Ҡыпсаҡ фермаһында эшләгән Альфред Ҡарамышев һимертеүгә алған малдар күп тә үтмәй, хужаһын аяҡ тауышынан уҡ таный башлай, моңран сәләмләй. Малсының уларҙы яратыуы, ҡул күтәреү түгел, әрләүҙең ни икәнен белмәүе ҙур роль уйнай. Һәр малының холҡон өйрәнеп, ҡайһыһын иҫәк туҡландырырға кәрәклеген белә. Шуға ла яҡшы һөҙөмтәләргә ирешә ул.

Ф. ҒАЗИН фотоһы.

Бөрйән районы.

# Яҙылмаған бер тарих эҙенән

(эссэ)

Эйе, егерменсе йылдар мәҙәниәтенең һәм уны тыуҙырған интеллигенцияның тарихы аҙ билдәле һәм фажиғәле. Беҙҙе ни бары башҡорт уҡымышлылары ла бөтә совет интеллигенцияһы дусар булған ауыр яҙмышты бергә уртаҡлашҡан тигән фараз ғына йыуата ала. Ләкин масштабтар, нисбәттәр башҡасараҡ шул. Бөтә донъяға билдәле булған, культура тамырҙары ифрат тәрәндән килгән, Европа мәҙәниәте менән тығыҙ бәйләнеш тотҡан, миллионлаған интеллектуалды туплаған рус интеллигенцияһы һәм яңы ныҡынып, аяҡҡа баҫып килгән башҡорт зыялылары. Дистанция бик арыу бит, араларында!

Осор ҙа ифрат ҡатмарлынан шул. Уҡымышлыларыбыҙҙың байтағы йә руханиҙарҙан, йә хәлфәләр ҡатламынан сыҡҡас — уларҙы «иҫкеүсе синыф вәкилдәре» мөһөрөн һуғыу еңел булған. Был тәбиғи. Сөнки сәйәси инҡилабҡа хәтлем ярлы-ялпыны уҡыуҙан да ризыҡ ныҡыраҡ ҡайғыртҡан. Дин менән көрәш шауҡымы арҡаһында башҡорт һәм бөтә төркиҙәрҙең уҡымышлылығының нигеҙен тәшкил иткән, иҙма культурабыҙ үҫеп сыҡҡан ғәрәп-фарсы-төрки тамырҙар ҡырҡа киселгән, ғүйә шәреҡ донъяһында, уның әҙәбиәтендә, мәҙәниәтендә меңәр йылдар буйы килгән гуманистик традициялар бөтөнләй булмаған... Туған әҙәбиәтебеҙ, мәҙәниәтебеҙҙең дә революцияға тиклем килгән мәғрифәтселегенә лә — уйламай-нитмәй «милли-буржуаз» мөһөрөн йәбештереп маташтырыу ғына ниндәй юғалтыуҙарға килтерҙе. Ә рустар донъя ғәүләтеп Рәсәйҙе суҡындырыуҙың мең йыллығын байрам итеп ташланы. Әлбиттә, сиркәү ҙә 20—30 йылдарҙа ныҡ эҙәрләнде, ләкин христиан диненең рус культураһына индергән ыңғай өлөш бөгөн бит бөтәбеҙгә мәғлүм.

Был тел сарлаусы урыҫ сиркәүе менән буштан мауыҡмайҙыр, берәй төкиәһе, моғайын, булырға тейеш бит инде тип, минең маңлайға сәпәргә ултырған башҡорт бюрократына нимә тип әйтергә һуң? Тиктомалдан әйтмәнем, әлбиттә, сөнки миңә бала саҡта бер аҙ ғына булһа ла мосолман тәрбиәһен татыған әҙәмгә — сиркәү бысағыма ла түгел, тик һине, ата бюрократты, үҙәктән, Мәскәүҙән килгән һүҙ йәки миҫал менән генә ышанды-

— ул сираттағы «кампания», оҙаҡҡа бармаҫ, үтер ҙә китер, бик үтмәһә, һыу һибербеҙ, тик үҫтерер өсөн түгел, ә һүндерер өсөн. Эйе, бюрократия, халыҡ инициативаһын, массалар энтузиазмын һүндереүҙә оло маһирлыҡҡа өлгәшкән һәләк һәләтле пожарник та ул.

Эйе, бюрократтар әле еңелмәне, улар яңы шарттарға яраҡлашып өлгөрҙө. Ес йыл элегерәк, әлбиттә, ул һөрө күтәреүгә рәхәт булған, сөнки уларҙың вазифаһы «тыйыусы», йә «шаҡыусы» булыуҙан ғына торған. Хәҙер иһә «тыйыусы» булыр өсөн демагогияның, казуистиканың нигеҙҙәрен үтергә, төрлө урындан цитаталар йолҡолап, уларҙы үҙенә ҡулайлаштырыу оҫталығын үҙләштереү мотлаҡ, юғарыға шаҡығанда ла шиҡә-йәтнәмәлә ниндәйҙер булһа ла фразеологик нигеҙ талап ителә. Тимәк, бюрократтарҙың иң һәләтлеләре генә торып ҡаласаҡ, эйеме? Ләкин һәләтле бюрократ әллә ҡурҡыныс түгелме? Нисегерәк! Ә һин уларҙың казуистик тикшереүҙәре өсөн ек ҡалдыраһың, «мосолман» һүҙен ысҡындыраһың, «рухани» тиһең. Ә ниңә әйтмәҫкә, әллә сыға был мәҡәлә, әллә юҡ. Сыҡһа ла, берәй бюрократ күрһәтмәһе буйынса ныҡ ҡыңа бестерәсәк бит инде. Беренсе ҡат һинең аҫәреңде ҡайсы тунамай бит!

Шуға күрә иренләп яҙайыҡ. Хәҡиҡәт ниндәй әсе, ниндәй аяныс булмаһын, ана шул хаҡта яҙыу мөмкинселеген дә беҙ сикһеҙ бәхет тип ҡабул итеп өйрәнгәнбеҙ. Бына ҡайҙа ул ирекле һүҙ әйтеүгә сарсау!... 1922 йылда интеллигент Дауыт Юлтый «Шағир йөрәге» шиғырында ни тип яҙғайны әле:

**Теләк... Теләк бик ҙур, фәүҡелғәдә,**
**Ярлы илкәй уны күтә бит!**
**Ҡәләмкәйем осһоҙ, тут булһа ла,**
**Яҙһын! — Юҡҡа ваҡыт үтә бит!**

Был юлдар беҙҙе йәнә егерменсе йылдар башына, башҡорт совет интеллигенцияһы барлыҡҡа килгән йылдарға ҡайтарҙы.

ӘММӘ АВТОР, үҙенең байтаҡ замандаштары һымаҡ, инсек итеп 20-се йылдарҙа тыуған интеллигенцияһының аяҡҡа баҫыу процесын йүпләп белмәй, сөнки ул заманды ғәҙел һәм ышаныслы итеп яҡтыртҡан ғилми сығанаҡтар әле юҡ, әҙәбиәт тә ул заманды бик тасуирламай. Ул саҡта хеҙмәттәр яҙыласағы ла ниңәлер һорау аҫтында ҡала килә һымаҡ, төрлө сәбәптәргә

беҙҙең яҡташыбыҙ, әрһеҙ кесерткән һымаҡ тамыр йәйгән башҡорт Бюрократы инде. Эйе, ул шундай ҙур дәрәжәле, бөгөнгө көндә хатта уға ҙур хәреф тә йәл түгел. Шуға ла милли культурабыҙ тарихының 20-се йылдар осоро һаман да киң «аҡ тап» була килә. Ә һуңғы осорҙағы Мәскәү матбуғатының тәжрибәһенән сыҡҡанда, тарихтағы «аҡ тап»тарҙы яҡтырта башлаһаң, йә улар ҡара, йә ҡанлы булып сыға. Әммә беҙҙең осраҡта, егерменсе йылдарҙағы «аҡ тап»тарҙың байтағы, асылда, ярайһы уҡ сағыу, йә сыбар булмаҡсы. Сөнки ул саҡтарҙа тәүге гәзит-журналдар сыға башлаған, китаптар нәшер ителгән, ғилми мәркәз эшләгән, әллә күпме уҡыу йорттары асылған, йәш башҡорт театры сәхнәгә сыҡҡан, башҡорт музыкаһының, һынлы сәнғәттең нигеҙҙәре һалынған. Тел, тарих, этнография, фольклор, педагогика фәндәре үҫә башлаған. Тәүге милли кадрҙар әҙерләү өсөн будасаҡ агрономдар, ветеринарҙар, инженерҙар, архитекторҙар, философтар, биологтар, геологтар, физиктар, математиктар, бүтән кәрәк белгестәр уҡыу йорттарына оҙатылған. Бөтә халыҡ граждандар һуғышы дәһшәтен, 21-се йылғы аслыҡ фажиғәһен онотторға тырышып, яңы йәмғиәт төҙөүҙә үҙен йәлләмәгән. Гәрсә ерҙә яңырыу пафосы хөкөм һөргән.

Нәҡ ана шул шанлы 20-се йылдарҙа Мөхәмәтша Бураңғолов, Дауыт Юлтый, Ғәбәй Дәүләтшин, Афзал Таһиров, Ҡасим Дәүләткилдиев, Ғәзиз Әлмөхәмәтов, Солтан Ғәбәши, Хәбибулла Ибраһимов, Йомабай Иҫәнбаев, Ғабдулла Амантайҙар ижад иткән һәм көрәшкән. Улар башҡарған эштәр бөгөнгө көндә лә әһәмиәтлелеге, сифаты, күләме менән һоҡландыра һәм таң ҡалдыра. Ҡасан өлгөргәндәр ҙә, нисек шундай кимәлгә өлгәшкәндәр! Был — сер булып ҡала. Бик сер ҙә түгел инде, уларҙың хеҙмәтенә революцион рух ҡанат булған. Миҫал өсөн: сәсән Мөхәмәтша Бураңғоловтың титаник хеҙмәте — үҙе ни тора! Ул эпостар, ауыҙ-тел ижадына этнографик, тарихи материалдар йыйған, драмалар, ҡобайырҙар ижад иткән, ғилми хеҙмәттәр яҙған. Ә Дауыт Юлтыйҙың дауыл вә дауыллы публицистикаһы?

Бына шул шарттарҙа 17 йылдан алып 37 йылға тиклем ойошҡан башҡорт интеллигенцияһының тарихын яҙыу бигүк мөмкин булмағандыр, тип фараз итәйек. Ә ниңә беҙ, көндәлек мәсьәләләрҙе хәл итеү урынына, тарихҡа барабыҙ ҙа ҡаҙалабыҙ? Бөтә көнүҙәк проблемаларҙың тамыры тарихҡа барып тоташҡанға! Бер бик аҡыллы һүҙ бар: «Әгәр һин үткәнгә алтатырҙан атһаң, киләсәк һиңә туптан атасаҡ!»

рып була бит! Ә урында Башҡортостан ерлегендә, тыуып торған һәр инициативаның боғаҙына һин шундуҡ дағалы үксәң менән шыҡырайтып баҫаһың да ҡуяһың... Ләкин һуңғы бер нисә йылда Мәскәүҙән, күрһәтмә ҡағыҙҙар менән берлектә, иҫерткес хөрриәт елдәре лә иҫә башланы түгелме һуң? Кәнишне, бюрократ абзыйыбыҙ уны һиҙмәҫкә тырыша, йәһе, йәмғиәтте ленинизм ҡануындарына ҡайтарыу, социаль ғәҙеллекте тергеҙеү

һылтаныу арҡаһында, әйтәйек, ул дәүерҙе өйрәнерлек документтар ҙа һирәк, «етмәһә, тәрән зиһенле, юғары зауыҡлы, шул тарихҡа лайыҡлы белгестәр ҙә юҡ шикелле, ни сәбәп тиһәң — ундай кимәлдәге уҡымышлыларҙы үҫтереү һуңғы тиҫтә йылдарҙа әкренләп туҡтатылды, тимәк, милли интеллектуалдарыбыҙҙың барлыҡҡа килеүе, уларҙың өҙөм рәтенә кереп — халҡына, мәҙәниәтенә хеҙмәт итәсәге, кемгәлер ныҡ оҡшамай. Кемгәлер тигәнебеҙ, һаман да үҙе-

**Вил ҒҮМӘРОВ**

(Дауамы. Башы 34-се һанда).

• Почтанан

# ТАМЫРҘАР КИҪЕЛМӘҺЕН

Бала саҡтан беҙ төрлө милләт кешеләренең бер-береһенә булған ихтирамын күреп үҫтек. Хәтерҙә иң ныҡ уйылып ҡалған тәүге иҫтәлек — Мәскәү өлкәһенән һуғыш афәтенән Башҡортостанға һыйынған рустарҙың беҙҙең өйҙә йәшәүе. Атайҙар — яуҙа, әсәйҙәр арыш урған саҡта, беҙ, ике бәпес — рус малайы менән башҡорт малайы — бер сәнгелдәктә тулағанбыҙ. Башҡорт апайым менән рус апайым алмашлап бер башҡортса, бер русса көйләп, беҙҙе бәүеткәндәр.

Беҙгә Кинйәкәүҙән Әнна инәй килһә, өйҙә көтөлмәгән байрам булыр ине. Өләсәй әлле ҡайҙан быяса беҙ күрмәгән ит, бал, май таба. Әнне инәй, сәй эскәндә, беҙгә таныш булмаған телдә башҡорт һүҙҙәрен ҡатнаштырып һөйләй. Өләсәй, әсәй уға башҡортса еңгәлә.

Алмалынан типтәр Сибәт бабай, Васильевканан сыуаш Мәтрүнә инәй килгәндә лә, өйҙә шундай уҡ байрам була торғайны.

Атай, бәреңге ҡаҙыҫлана башлаһа, рус знакумдарына, сыуаш белештәренә, типтәр дуҫтарына бара — үҙҙәрендә утын, бесән, мал аҫырау ну-жалары тыуһа, знакомдар, дуҫтар, белештәр беҙгә килә...

Беҙҙең ауыл тауҙар араһында ятһа ла, һәр өйҙәң дә үҙ знакумы, белеше, дуҫы булды. Күршеләге Хәйретдин, Сәйфетдин бабайҙарыбыҙ знакум менән русса, белештәр менән сыуашса иркен һөйләште.

Ағайыбыҙҙың рус ҡыҙын никах итеп алыуы, ҡоҙаларыбыҙҙың еңгәбеҙҙең саф башҡортса һөйләшеүе, балаларының өйҙәрендә русса, урамда башҡортса гәпләшеп үҫеүҙәре, уҡыуҙары беҙгә ғәҙәттәге хәл булып тойола торғайны. Ауылыбыҙға ауыр йылдарҙа бер урам булып сыуаштарҙың килеп ултырыуы, сыуаш ҡыҙҙарының беҙгә еңгәләр булып китеүе лә беҙҙе ғәжәпләндермәне. Ҡырғыҙ Миңуаш инәйҙең ғаиләһе беҙҙең менән һуңғы һыныҡты уртаҡлашып йәшәүе лә йылдар ауырлығын еңеләйтеште. Тауҙар араһында теплелда ятҡан бер башҡорт ауылында төрлө милләт кешеләренең татыу, берҙәм булып йәшәүен, әсирһеҙ дуҫлығын, хеҙмәттәшлеген уйлаһаң да, ғорурлыҡ кисерәһең. Ул саҡта төрлө милләт кешеләренең бер-береһенең телен өйрәнеү ныҡ-найтҡан. Һәр милләт кешеһе ерле халыҡҡа уның телендә өндәшергә, уның йырын йырларға, һәйбәт тәреф ғәҙәтен белеүен һиҙҙерергә тырышҡан.

Үҙем ошоларҙы хәтерләйем, үҙем төрлө милләт кешеләренең бер-береһен кәмһетеүе йышая төшкәнен уйлап борсолам.

Бер тәрбиәсе күптән түгел генә профессиональ-техник училищеға килгән баланың ата-әсәһен һағынып моңайғанын күреп, уға башҡортса өндәшкәйне, бала ҡайғыларын онотоп йылмайҙы. Шул саҡта килеп ингән группа етәксеһенең тупаҫ киҫәтеүе яңғырағайны:

— Почему вы по-своему калякаете?

Бала ла, тәрбиәсе лә, гонаһ өҫтөндә тотолған кешеләрҙәй, ҡалтырап ҡалғайны. Ҡалаларға ауылдарҙан белем-һөнәр алырға ымтылып килгән күптәр туған телендә һөйләшкәне өсөн ошондай уҡ кәмһетелеүгә дусар ителгәнен аңлата түгелме был күренеш?

Үткән йылда тиҫтәләгән башҡорт райондарында булырға тура килде, ләкин мәктәптәрҙең күбеһендә башҡортса стендтар, стена газеталары осрата алманым. Балалар баҡсаларында, мәктәптәрҙә башҡорт китаптары, милли телдә уҡыу, уйнау, йырға өйрәнеү юҡ. Аптырашта ҡалғас, тыуған ауылыма ҡайтып, ундағы хәл нисек икән, тип танышмаҡсы булдым.

Тау араһында ятҡан ауылыбыҙҙағы бригада йортонда ла, клубта ла, мәктәптә лә башҡорт телендә бер генә яҙыу ҙа таба алмай ғәжәпкә ҡалдым. Урындағы ауыл

Советы, мәктәп етәкселәренең уйынса, һигеҙ йыллыҡ башҡорт мәктәбендә «белдереүҙәр» һүҙен дә аңларлыҡ башҡорт заты юҡ булып сыға. Уныһы ла «объявления» тип яҙылып ҡуйылған. Ауылымда ла, тыуған мәктәбемдә лә бөтә яҙыуҙар ауылдаштарыма түгел, райондан килгән, урындағы халыҡ телен белмәгән, хөрмәт итмәгән кешеләргә генә хеҙмәт итә башлаған түгелме? Ауылда «Совет Башҡортостаны» гәзитәһы, «Ағиҙел» журналы һирәкләнгән, бер нисә йыл инде радио селтәре эшләмәй, ауыл китапханаһына башҡорт китаптарын ҡайтарыу кәмегән, мәктәп китапханаһына улар бөтөнләй тип әйтерлек алдырылмай.

Ошо күренештәрҙән йөрәк әрнеп автобуста килгәндә, халыҡты кәмһетеүсе яңы ваҡиғалар йәнә ҡаҙала. Туҡталышта автобусҡа һөрләгән балалар килеп инә. Шарҡылдашып келешәләр, сер уртаҡлашалар:

— Теге сәғәттә тегендә шылырбыҙ,— ти сая ҡыҙ әхирәтенә.

— Ҡайһы сәғәттә? — тим мин дә шаярып.

— Сыуаш теле сәғәтендә, — тип яуап бирә бала.

— Һеҙгә башҡорт теле, әҙәбиәте сәғәте юҡмы ни?

— Беҙ сыуаш теле сәғәтендә рәхәтләнеп урамда туп тибәбеҙ...

Халыҡтың байтағы үҙ телен, халҡын, иле яҙмышына «иртәгәһен мәңкә» тип ҡул һелтәй, ә йәшә эш: ҡайҙау йүне эҙләп баш һуҡҡан ярыша олата. Милләттең демографик структураһы емерелә. Йәштәргә, үҫмерҙәргә: хатта уҡыусы балаларға ауылда ҡалыу шарттары бөтөрөлдө. Шуға ла хәҙер башҡорт халҡының эшкә ярарлыҡ өлөшө ҡалаға күскән булып сыға. Тик ҡалалар, экономик базаһы ныҡ булһа ла, бигерәк тә йәштәрҙең һәм үҫмерҙәрҙең рухи талабын һанға һуҡмаһы. Интернационализмды русласыу ғына тип күҙ алдына килтергән ҡала партия, профсоюз, комсомол етәкселегә йәшәү шарты эҙләп килергә мәжбүр булған меңәрләгән халыҡтың үҙ телендә аралашыу, уҡыу, культура мирасы менән файҙаланыу мөмкинлектәрен иҫәпкә алманы, әҙәбиәтен, культураһын, һәйбәт йолаларын файҙаланыу. Үҫтереү хәстәрлеген күрмәне. Инде уларҙан үҙ телен, культураһын белмәүсе, хатта милләтенән баш тартыусы рухи ғәрипләнеү кисергән икенсе быуын ярала.

Стәрлетамаҡ ҡалаһында әле ун меңгә яҡын [illegible] баланың үҙ телен өйрәнмәүе, милли балалар баҡсалары һәм мәктәптәр асыу хәстәрлегә күрелмәүе профессиональ-техник белем биреүсе училищеларҙа, техникумдарҙа халҡыбыҙҙың ауыҙ-тел ижады, әҙәбиәте, тарихы, экономикаһы, социаль-экономик хәле тураһында мәғлүмәт алмауы, башҡорт милләтенән булған партия, профсоюз, комсомол, культура эшмәкәрҙәренең саҡыштырмаса бөтөнләй аҙ булыуы асыҡланды. Башҡортостандың тәүге баш ҡалаһы булған ҡалала башҡортса газета, башҡорт театры юҡ, үҙ телендә үҙешмәкәр сәнғәт коллективтары эшләмәй. Стәрлетамаҡ ҡалаһындағы был хәл республиканың башҡа ҡалалары, посёлоктарында йәшәгән төрлө милләттәрҙең теләктәре менән ауаз. Сөнки торғонлоҡ йылдарында башҡорт халҡының ғына түгел, башҡа милләт халыҡтарының да тел, культураһы, яҙмышы ошондай уҡ һәләкәт ҡурҡынысы алдына килеп терәлде.

Р. НИҒМӘТУЛЛИН,
шағир.
Стәрлетамаҡ ҡалаһы.

# Пугачев фельдмаршалы

Дамир Вәлиев

XVIII БЫУАТТА Башҡортостандың йәмәғәт эшмәкәрҙәре араһында Алдар Иҫәнгилдин, Ҡараһаҡал (Миңлеғол Юнаев), Батырша, Салауат Юлаев, Кинйә Арыҫланов менән бер рәттән хәҙерге уҡыусыға аҙ таныш Баҙарғол Юнаев лайыҡлы урын биләй. Б. Юнаев 1767—1774 йылдарҙа закондар сығарыу комиссияһы ағзаһы, 1773—1775 йылдарҙа Крәҫтиән һуғышында актив етәкселәрҙең береһе була.

XVIII быуатта Башҡортостанда иҗтимағи фекер тарихы буйынса документтар өйрәнгәндә, беҙ Баҙарғол Юнаев тураһында ҡайһы бер материалдар таба алдыҡ. Был материалдар яҡты шәхестең йөҙөн асыҡ баҫтырырға мөмкинлек бирә.

Баҙарғол Юнай улы Юнаев Себер юлы (Исәт провинцияһы) Мәкәтин волосы башҡорто, волость старшинаһы Юнай Аҙнаевтың улы. Атаһы үлгәндән һуң Баҙарғол Мәкәтин волосының старшинаһы итеп тәғәйенләнә. 1755—1756 йылдарҙа Б. Юнаев Батырша яуында ҡатнаша.

Волость башлығы булғас, Юнаев ябай кешеләрҙең ихтыяждары тураһында ҡайғырта, закон боҙоусыларға ҡаршы көрәшә, иҙелгән башҡорттарҙы түрәләр баш-баштаҡлығынан ҡурсаларға тырыша, дини ҡыйырһытыуҙарға һәм милли иҙеүгә ҡаршы көрәшә.

**Халыҡ яҙмышы менән нейгеҙ эшмәкәр һыҙаттары Юнаевтың закондар сығарыу комиссияһы эшендә актив ҡатнашыуында сағыу кәүҙәләнә. Был комиссия Екатерина II 1766 йылдың 14 декабрь манифесы менән төҙөлә.**

**Комиссия эшмәкәрлегендә Россияның төрлө губерналары вәкилдәре ҡатнаша. Башҡорт халҡы исеменән Өфө провинцияһынан Туҡтамыш Ишбулатов һәм Исәт провинцияһынан Баҙарғол Юнаев сығыш яһай. Комиссия 1767 йылдың 30 июленән 1768 йылдың декабренә тиклем өҙләкһеҙ эшләй.**

**Депутаттар исеменән комиссия тикшереүенә наказдар төҙөлә. Б. Юнаев наказын характерлап, шуны билдәләргә кәрәк: ул XVIII быуаттың икенсе яртыһында Башҡортостанда иҗтимағи фекер тарихы буйынса мөһим сығанаҡ булып тора. Унда бик күп кенә ҡыҙыҡлы экономик, политик-юридик һәм дини йөкмәткеле мәғлүмәттәр бар. Наказды заманындағы әҙәби публицистика өлгөһө тип ҡарарға мөмкин.**

Наказдан күренеүенсә, Исәт провинцияһы башҡорто төрлө кешеләрҙән килгән тәҡдимдәр, һорауҙар һәм хаттар нигеҙендә дөйөмләштереүҙәр яһай. Был түбәндәге өҙөк менән раҫлана: мин, иҗтимағи дөйөм ихтыяждарҙан һәм етешһеҙлектәрҙән сығып, түбәндәге пункттарҙы тәҡдим итәм...

Бында шундай бер мөһим деталде билдәләргә кәрәк. «Яңы закон проекттарын яҙыу тураһында комиссияла булған депутат әфәнделәрҙең исемлеге» тигән китапта айырым депутаттарҙың фамилияһы эргәһендә «опекун һайлап алды» тигән яҙыу бар. Ул яҙыу уҡый йәки русса һөйләй белмәгән йәки ҡулмәгән депутаттар ҡаршыһына ҡуйыла. Ләкин бындай яҙыу Б. Юнаев фамилияһы ҡаршыһында юҡ. Күрәһең, Баҙарғол рус телен яҡшы белгән.

Юнаев наказ биреү генә түгел, бәлки, төрлө мәсьәләләрҙе тикшергәндә актив ҡатнаша. Мәҫәлән, закон сығарыу комиссияһының 1768 йыл 31 июль ултырышында дворяндар хоҡуғы проектының 11-се бүлегендәге 3-сө статьяны тикшергәндә Б. Юнаев Хлынов ҡалаһы депутаты Петр Карякиндың тәҡдимен яҡлай. Был тәҡдим түбән ҡатлам кешеләрен генә түгел, бәлки законды боҙған һәр кемде тән яҙаһына тарттырыу тураһында була. Ул закон алдында бөтә кеше лә бер тигеҙ булырға тейеш. Бындай тәҡдимде ҡаҙаҡ Тимофей Подуров һәм мишәрҙәр вәкиле Абдулфәтих Мәҡсүтовтың яҡлауы һис тә осраҡлы түгел, улар һуңынан пугачевсылар булып китә.

БАШҠОРТТАРҘЫҢ социаль-экономик, хоҡуҡи һәм әхләҡи үҫеше проблемаларын үҙендә туплаған Б. Юнаев наказы тикшерелә торған мәсьәләләргә тарихи ҡараш менән айырылып тора. Башҡортостандың бөтә яҡын аралағы тарихы наказдың күҙ уңында тора. Ул XVIII быуаттың 60 һәм 70-се йылдарындағы социаль проблемаларға ҡағыла. Бында Башҡортостандың Россияға үҙ ирке менән ҡушылыуы, башҡорттарҙың рус армияһы походтарында (Азов, Пруссия һәм Рига походтары) ҡатнашыуы, батша хөкүмәтенең төрлө ваҡытта сығарған закондары. Иҗтимағи күренештәрҙе тарихи яҡтан аңлатыу ҡуйылған талаптарҙың әһәмиәтле икәнен күрһәтеү өсөн кәрәк булғандыр.

Юнаев наказында ер мәсьәләһенә ҙур иғтибар бирелә. Был мәсьәлә фетнәселәрҙең ерҙәре тураһында 1736 йыл 11 февраль Указы айҡанлы ҡырҡыулаша. Был указға ярашлы рәүештә баш күтәргән башҡорттарҙың ерҙәре был яуҙарҙы баҫтырыуҙа ҡатнашҡан мишәрҙәргә бирелергә тейеш була. Бындай закон сығарып, хөкүмәт, беренсенән, башҡорттарҙың хужалыҡ эшмәкәрлеген ҡаҡшатырға, икенсенән, милләт-ара ыҙғышты ҡабартырға теләй.

**Ер проблемаһын яҡтыртып, Б. Юнаев Екатерина II башҡорттарҙың Россияға Иван Грозный заманында үҙ ирке менән ҡушылыуы тураһында яҙа, башҡорттар, тейешле грамоталар менән нығынып, ерҙәренә вотчина хоҡуғы алғандарын хәтергә төшөрә. Наказдың 4-се пунктында был грамоталарҙы раҫлау һәм ерҙәрҙе башҡорттарға законлы юл менән нығытыу үтенесе бар. «Император ғали йәнәптәренән башҡорттарҙың вотчина ерҙәренең бәхәсһеҙ һәм ҡаршылыҡһыҙ хужа булыуын раҫлауҙы һорайбыҙ»,— тип яҙа депутат Юнаев. XVIII быуатта Европала формаль-юридик иғлан ителгән азатлыҡтар һәм гарантиялар идеяһы Россия ерлегенә лә инә башлай. Ергә милекте юридик нығытыу талабы был осорҙа башҡорттарҙың хоҡуҡи аңының билдәле бейеклеге тураһында һөйләй. Маркс буйынса ергә хосуси милектең булмауы «бөтә Көнсығышты аңлауҙың асҡысы булып тора. Уның бөтә политик һәм дини тарихының нигеҙе шунда». К. Маркс һүҙҙәре күбеһенсә, етештереүҙең Азия ысулы менән бәйләнгән илдәргә ҡайтып ҡала. Уларҙа ергә милек мөнәсәбәттәренең үҫешкән булмауы материаль, рухи культураның бер төрлөлөгөнә һәм торғонлоҡҡа илтерә.**

Ләкин Башҡортостан XVIII быуатта ҡайһы бер яҡтан Көнсығышҡа ҡарай (хужалыҡ итеүҙең ултыраҡ һәм күсмә формалары, ислам диненең хакимлеге, урындағы ғәҙәти хоҡуҡтың һәм шәриғәт күрһәтмәләренең үрелеп үҫеүе, иҗтимағи аңдың синкретизмы һәм башҡалар). Быларҙың бөтәһенә лә рус культураһы аша актив үтеп ингән европаса ҡараш элементтары өҫтәлә. Башҡорттар яғынан ергә милекте юридик нығытыу талабы күсмә тормош психологияһын билдәле бөтөрөү менән бәйләнгән. Ултыраҡ тормошҡа күсә башлау шарттарында Башҡортостанда аграр мөнәсәбәттәрҙе үҫтереү ихтыяжын сағылдыра.

Юнаев наказы ергә милекте юридик нығытыуҙы талап итеп кенә ҡалмай. Наказда договор мөнәсәбәттәренә байтаҡ урын бирелгән: Б. Юнаев заводсыларҙы башҡорттар менән төҙөлгән договорҙарҙы үтәмәүҙә ғәйепләй. Заводсылар, тип яҙа Б. Юнаев, «договор буйынса межаларҙы бөтөнләй башҡа урындарҙа индергәндәр һәм бик күп артыҡ ерҙәр алғандар. Һәм беҙҙең белмәү арҡаһында беҙҙең меҫкен халыҡ үҙ файҙаһынан мәхрүм ителә һәм заводсыларҙың һәм приказчиктарҙың алдауына дусар ителә». Наказ договорҙарҙың үтәлеүен, законһыҙ баҫып алынған ерҙәрҙе кире ҡайтарып биреүҙе, ә заводтар һәм рудниктар өсөн «Берг-регламент указдары менән беҙҙең халыҡҡа түләргә ҡушыуҙы» талап итә.

ВЕКСЕЛЬ тураһында фекерҙәр Юнаевтың күп яҡлы хоҡуҡи аңы, ғәмәлдәге закондарҙы белеүе тураһында һөйләй. Вексель — һатыуҙа һәм һатып алыуҙа ҡулланыла торған ҙиммәтле ҡағыҙ. Һәм ул билдәле ваҡытта ҡул аҡсаһы менән иҫәпләшергә тейешле аҡсаны алмаштыра. Вексель Россияла 1747 йылда ҡулланыла башлай. Ә был хаҡта Указ 1729 йылда сығарыла. Иҫәпләшеүҙә векселдәр ҡулланыу тауар-аҡса мөнәсәбәттәренең үҫеүе, экономикаға йоғонто яһауҙың юридик ысулдарының үтеп инә башлауы тураһында һөйләй. Был XVIII быуатта Россияла тәүге капитал туплауҙың башланғыс формаһы булып тора. Ул Башҡортостанға ла үтеп инә.

Вексель практикаһын белеп, Б. Юнаев уның менән төрлө махинациялар яһау мөмкинлеген дә аңлай. Үҙәкләштерелгән экономиканың булмауы, илдәге айырым райондарҙың тарҡаулығы, урындарҙа тейешле контролдең юҡлығы — былар бөтәһе лә, феодализм эҙемтәһе буларак, урындарҙа төрлө закон боҙоуҙарға килтерә. Б. Юнаев яҙыуынса, закондарҙы белмәгән башҡорттар «сауҙагәр векселдәре менән йөкмәтелә». Бурысты түләгән саҡта вексель ҡайтарып бирелергә йәки юҡ ителергә тейеш. Ләкин сауҙагәрҙәр векселдәрҙе ҡайтарып бирмәйҙәр һәм уның буйынса бер нисә тапҡыр түләүҙе талап итәләр. Бынан бөтәһенән элек ярлы башҡорттар яфа сигә. Шуға күрә Б. Юнаев башҡорттарға векселдәр менән файҙаланыуҙы тыйыуҙы талап итә. Аңлашылыуынса, башҡорттарҙың мәнфәғәттәрен бындай ысул менән ҡурсалау дөрөҫ булмай. Вексель практикаһы тауар әйләнешен тиҙләтә, экономик мөнәсәбәттәрҙе үҫтереүгә булышлыҡ итә. Шулай булғас, векселдәр ҡулланыу прогрессив күренеш булып тора. Илдең территориаль һәм экономик тарҡаулығы экономикала юридик ысулдарҙы тулыһынса файҙаланыуға ҡамасаулап ҡына ҡалмай, бәлки векселдәр файҙаланыуҙа законды боҙоуҙарға ҡаршы көрәште ҡыйынлаштыра. Б. Юнаевтың башҡорттарға векселдәр менән файҙаланыуҙы тыйыуы — ябай кешенең хәйерселәнеүенә ҡаршы йүнәлтелгән мораль протесы ғына.

**Б. Юнаев наказының айырым пункттары батша хөкүмәтенең «тынысһыҙ» илдә экономик яҡтан йомшартырға тырышыуын, Башҡортостанда хужалыҡты үҫтереүгә аяҡ салырға ынтылыуы тураһында һөйләй. Сауҙаны сикләү, тимерлектәр булдырыуҙы тыйыу менән бер рәттән тирмәндәргә налог һалына. «Беҙҙең башҡорт халҡы хәҙер көнгә башлаған игенселекте үҫтереү өсөн кәрәк булыуын күреп, Б. Юнаев тирмәнгә налог һалыуҙы бөтөрөүҙе кәрәк тип иҫәпләй, әгәр ҙә беҙҙең башҡорт халҡы тирмән төҙөһә, уларға налог һалмаҫҡа һәм тирмән төҙөүҙе тыймаҫҡа саҡыра.**

Наказдың 14-се пунктын уҡығанда шуға еңел ышанаһың: илгә идара итеүҙәге тәртип халыҡ өсөн ни тиклем ауыр булған. Юнаев, әгәр ҙә кешегә күрше ауылға барырға кәрәк икән, ул старшинанан рөхсәт алырға тейеш, ә ара 100 саҡрымдан ашһа, паспорт алырға тейеш, тип яҙа.

Ошо уҡ пунктта Б. Юнаев старшиналар эргәһендә писарҙар итеп башҡорттарҙы тәғәйенләүҙе талап итә. Башҡорттар араһында «писарь эшен башҡарырға һәләтле» кешеләр бар, ти ул.

Суд мәсьәләләренә ҡағылып, Юнаев билдәле азатлыҡтар булдырыуҙы һәм сикләүҙәрҙе бөтөрөүҙе талап итә. Наказдың 6-сы пунктына ҡарап хөкөм йөрөткәндә, старшиналар суд эшендә бер ни тиклем автономия һаҡлап алып ҡалырға ынтылғандар. Ошо маҡсат менән наказға башҡорттар һәм башҡа дин кешеләре үҙҙәренең ғөрөф-ғәҙәттәре менән хөкөм ителергә тейеш, тигән тәҡдим индерелә. Ә дин эштәре буйынса «старшиналар бер үҙҙәре генә сығыш яһамаһындар, ә был эштәрҙе беҙҙең дини закондар буйынса ахундар һәм муллалар хөкөм итһен», тип яҙа.

НАКАЗДЫҢ 9-сы пункты үҙенең асылы буйынса демократик. Унда Юнаев көсләп суҡындырыуға ҡаршы килә. Дингә инаныу иреклелеген сағылдырып, Юнаев наказы «...әгәр ҙә теләмәй икән, көсләп суҡындырмаҫҡа», тип талап итә. Феодализм шарттарында выждан азатлығы талабы прогрессив күренеш булып тора.

Б. Юнаев наказының иң мөһим үҙенсәлектәре шундай. Ул Е. Пугачев етәкселегендә Крәҫтиәндәр һуғышы алдынан Башҡортостандың иҗтимағи тормошо проблемаларын сағылдыра.

Закон сығарыу комиссияһы 1768 йылдың аҙағында Төркиәгә ҡаршы һуғыш башланыу һылтауы менән таратыла. Ул бер мәсьәләне лә аҙағына тиклем алып барып еткермәй. Ләкин депутаттарҙың талаптары эҙһеҙ ҡалмай: комиссия материалдары билдәле кимәлдә Екатерина II закондарының нигеҙе итеп алына.

Депутат Баҙарғол Юнаевтың артабанғы яҙмышы нисек һуң? Б. Юнаев баш ҡалаларҙа Мәскәүҙә (1767 йылдың 6 июленән 1768 йылдың февраленә тиклем) һәм Петербургта (1768 йылдың февраленән 1768 йылдың декабренә тиклем) оҙаҡ булғандан һуң ауылына ҡайта.

Төрлө синыф, ҡатлам һәм милләт вәкилдәре менән аралашыу, шулай уҡ комиссияла төрлө социаль проблемаларҙы тикшереүҙә ҡатнашыу Юнаев алдында Россияның иҗтимағи тормошоноң киң панорамаһын аса. Б. Юнаев илдә милли иҙеү генә түгел, бәлки, социаль иҙеүҙең булыуына ышана. Россия халыҡтарының батша, помещик һәм генералдарҙың деспотизмынан һәм баш-баштаҡлығынан яфа сигеүен күрә. Уралда һәм Яйыҡ далаларында Емельян Пугачев етәкселегендә Крәҫтиәндәр һуғышы башланыу менән үк Юнаев башҡорт старшиналары араһында беренсе булып үҙенең отряды менән крәҫтиәндәр батшаһына ҡушыла.

**1773—75 йылдарҙа Крәҫтиәндәр һуғышы осоронда уҡ Б. Юнаев батша «администрацияһы яғынан Пугачевҡа ҡаршы агитацияны актив туҡтата. Мәҫәлән, уның ҡушыуы буйынса Силәбенән ебәрелгән тәржемәсе Осип Мещеряковский башҡорттарға «тынысландырыу хаттары» өсөн асып үлтерелә.**

**Тарихи документтарҙан билдәле булыуынса, Б. Юнаев 500 кешелек отряды менән Ҡыштым заводтары районында батша ғәскәрҙәренә ҡаршы актив көрәш алып бара. Баҙарғол Юнаев актив эшмәкәрлеге өсөн Пугачевтан фельдмаршал чины ала. Исәт провинцияһы воеводаһы И. Г. Лазаревтың генерал-аншеф граф П. И. Панинға 1774 йыл 6 ноябрь хатынан күренеүенсә, баш күтәреүселәр, нигеҙҙә, баҫтырылған, ә Пугачев үҙе һәм уның көрәштәштәре ҡулға алынған бер ваҡытта Б. Юнаев Ҡара Табын волосының поход старшинаһы Юламан Ҡушаев һәм Балаҡатай волосы старшинаһы Сара Абдуллин менән бергә батша ғәскәрҙәренә ҡаршы тороуын дауам итә.**

Юнаевтың һәм уның көрәштәштәренең батша ғәскәрҙәренә ҡаршы тороуы 1774 йылдың декабренә тиклем дауам итә. Генерал-поручик А. В. Суворовтың П. И. Панинға яҙған хатында күренеүенсә, Баҙарғол Юнаевты 1774 йылдың декабрендә тотҡандар. Суворов былай тип хәбәр итә: Юнаев фетнәнең башланғыс мәлендә отставкалағы тәржемәсе Осип Мещеряковскийҙың тынысландырыу хаты менән башҡорттарға Силәбенән ебәрелеүен һәм уның асып үлтерелеүен таный, ә уның менән, Юнаев менән ни эшләргә, ул депутат, енәйәттәре өсөн яҙаға тарттырылырға тейеш, 1774 йылдың декабрь айының 18-ендәге Һеҙҙең ғәли йәнәптәре резолюцияһын һорауға беҙ бер ниндәй яуап алмаһыҡ, һөҙөмтәлә ул, депутат стенаға сылбыр менән бәйләнеп ҡуйылып, тейешле ҡарауыл аҫтында канцелярияла тотола». Хаттан күренеүенсә, властар Б. Юнаевты яҙаға тарттырырға ҡыйыулыҡ итмәйҙәр, сөнки депутат тейелмәҫлеге хоҡуғы ҡамасаулай.

БАШ КҮТӘРГӘН халыҡтың төп экзекуторы граф П. И. Панин шулай уҡ Юнаев эше буйынса бер ниндәй конкрет ҡарарға килмәй. Ул А. В. Суворов хаты нигеҙендә Екатерина II исеменә ентекле документ яҙыу менән сикләнә. Докладта, Юнаев «халыҡтың яуыз етәксеһе» тип билдәләнелә. Уның енәйәттәре «шаһиттар» менән генә түгел, бәлки уның үҙенең таныуы менән дә иҫбат ителгән. Юнаевтың батырлығын билдәләп, шуны әйтергә кәрәк: Баҙарғолға депутат хоҡуҡтары билдәле булған, улар тән яҙаһына һәм үлем яҙаһына тарттырылмай. Пугачев фельдмаршалын яҙаға тарттырырғамы, йәки юҡмы, тигән дилемма алдында булып, граф Панин Екатерина II былай тип яҙа: «11-се пункт положениеһына ярашлы рәүештә депутаттар, ниндәй генә гонаһ яһамаһындар, бөтә ғүмерҙә буйы беренсенән, үлем яҙаһына, икенсенән, яҙалауға, өсөнсөнән, тән яҙаһына тарттырылмайҙар. Һәм был Һеҙҙең монарх, Һеҙҙең император ғәли йәнәптәре ихтыярына бәйләнгән, уны мин үҙем боҙа алмайым. Һеҙҙең монарх хәбәрен көтәм».

Б. Юнаев нисек яҙаланғандыр, хәҙергә билдәһеҙ. Булған архив мәғлүмәттәре буйынса фараз итергә генә мөмкин. Моғайын, Юнаев үлем яҙаһынан ҡотолғандыр. Хөкүмәт сенаты Указы менән Ырымбур губернаторы Рейнсдорпҡа Б. Юнаевты «депутатлыҡ дәрәжәһенән» мәхрүм итергә, депутатлыҡ билдәһен тартып алырға һәм хөкүмәт сенатына ебәрергә ҡушыла.

# ИХТИРАМҒА ЛАЙЫҠ ИЖАД

Уның күңеле бәләкәйҙән моңдар донъяһына тартыла. Ете йәшендә үк ҡулына гармун ала. Үҫә килә үҙ алдына скрипкала уйнарға өйрәнә. Рәүеф Мортазиндың бала сағы еңелдән булмай. Етем ҡалып, өсә һөйөүенән, ата наҙынан мәхрүм үҫһә лә, күңелендәге яҡты тойғолар һүнеп бөтмәй, киреһенсә, йөрәге хиске, моңға тула бара. Буласаҡ композитор атаһының бер туған ағаһы Әхмәт-Сафа ҡулында тәрбиәләнә.

1926 йылда һәләтле үҫмерҙе комсомол путевкаһы менән Өфө музыка техникумына уҡырға ебәрәләр. Ләкин һынау алыусылар уның талантына һаңғырау ҡала, көйҙәрҙе тоя белмәйһең, ҡабул итә алмайбыҙ, тиҙәр, кире сигенергә теләмәгән йәш кеше әсәһе яғынан туған Мөхтәр Байымовҡа ярҙам һорап мөрәжәғәт итергә мәжбүр була. Мәскәүҙә Ҡыҙыл профессура институтын тамамлаған тәржемәсе техникум директоры Вәли Мортазин менән һөйләшә.

Бына шулай Рәүеф Мортазин музыка донъяһына аяҡ баҫа. Тынлы инструменттар бүлегендә валторнала уйнау һөнәрен үҙләштерә. Уҡыу менән бергә, Башҡорт драма театрының оркестрында ла эшләй башлай.

1931—1934 йылдарҙа Баймаҡ колхоз-совхоз театрында хеҙмәт юлын дауам итә. Унан Стәрлебаш колхоз-совхоз театрына күсерелә. Нәҡ ошо осорҙа республика смотрында оҫта гармунсы булып таныла.

Рәүеф Мортазинды Мәскәү консерваторияһына уҡырға ебәрәләр. Илебеҙҙең баш ҡалаһында ул ғәжәйеп бай көйҙәр донъяһының бөтә тәрәнлеген тойорға өйрәнә, сәмләнеп белемен камиллаштыра.

Әммә Бөйөк Ватан һуғышы уның ижади ынтылыштарын да, уҡыуын да туҡтатып тора. Әммә һалдат шинелен кейеү, фронтта булып, ундағы бөтә фажиғәне күреп йөрәге аша үткәреү киләсәктә композитор әҫәрҙәренә өрнәүле моң булып, бәреп инә. Быны хәтергә төшөрөү өсөн, «Түгелмәһен әсәләрҙең күҙ йәше» йырын ғына тыңлау ҙа етәлер. Башҡорт музыка донъяһын ете симфония менән байытҡан Рәүеф Мортазиндың яуҙағы юғалтыуҙарҙы, әсенеүле тойғоларҙы сағылдырған бишенсе симфонияһы айырыуса тетрәндерә. Был әҫәр һуғышта һәләк булған талантлы композитор Рәйеф Ғәбитов иҫтәлегенә арнап яҙыла.

Баязит Бикбай либреттоһына ижад ителгән «Азат» һәм Һәҙиә Дәүләтшинаның «Ырғыҙ» романына нигеҙләнгән «Дауыл» опералары ла музыка һөйөүселәр күңеленә хуш килде. Рәүеф Мортазин — байтаҡ оркестр һәм хор өсөн, вокаль һәм инструменталь әҫәрҙәр авторы. Ә инде «Дан юлдары» (Баязит Бикбай һүҙҙәре), «Пограничник йыры» (Яҡуп Ҡолмой һүҙҙәре), «Тыуған ил», «Хеҙмәткә гимн», «Ҡояшлы Башҡортостан» (Шәриф Биҡҡол һүҙҙәре) йырҙарын нисә быуын инде ярата, башҡара.

Рәүеф Мортазин — тәрән, зауыҡлы музыка әҫәрҙәрен ижад иткән композитор. Уның сәнғәтебеҙгә индергән тос өлөшө ике тапҡыр «Почет билдәһе» ордены менән билдәләнде. Ул Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре исемен йөрөтә. Был көндәрҙә композитор үҙенең 80 йәшен билдәләне. Уны республикабыҙҙың иң юғары Салауат Юлаев исемендәге премияһына лайыҡ булыуы менән ихлас ҡотлайбыҙ!

И. СӘЛӘХОВА.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: «Сыңрау торна» балетынан бер күренеш (Лилиә һәм Илдар Вәлиевтар); композитор Рәүеф Мортазин. Р. МӨХӘМӘТОВ фотолары.

# ИҒЛАНДАР

### ӨФӨ РАДИОЭЛЕКТРОН ПРИБОРҘАР ЭШЛӘҮ ТЕХНИКУМЫ

10 класс белем базаһында өс айлыҡ түләүле әҙерлек курстарына уҡыусылар ҡабул итә. Был курстарҙа дәрестәр киске сәғәт 6-ла башлана. Әҙерлек математика, рус теле һәм әҙәбиәте буйынса алып барыласаҡ.

Рус теле һәм әҙәбиәтенән иншә, математиканан телдән имтиханды уңышлы тапшырыусылар, курстарҙы тамамлағандан һуң, техникумдың киске бүлегенә уҡырға ҡабул ителәсәк.

Ғаризалар 5 апрелгә тиклем ҡабул ителә.

Уҡырға инеү тураһында ғариза директор исеменә яҙыла һәм түбәндәге документтар талап ителә:

1. Аттестат күсермәһе.
2. 3×4 см. ҙурлығындағы ике фотоһүрәт.
3. Хеҙмәт кенәгәһенән күсермә.

**Техникумдың адресы: Өфө-22, Генерал Горбатов урамы, 11, 303-сө бүлмә. Телефондар: 28-92-35, 28-92-39.**

Бөтә төр транспорт менән «Зеленая роща» туҡталышына тиклем барырға.

●

### СТӘРЛЕТАМАҠ ДӘҮЛӘТ ПЕДАГОГИЯ ИНСТИТУТЫ

теләүселәрҙең барыһын да АСЫҠ ИШЕКТӘР кәңәшенә саҡыра. Ул 28 мартта кондәҙгә сәғәт 2-лә башлана.

**Программала:**

1. Институт уҡытыусылары һәм етәкселәре менән осрашыу.
2. Вузға ҡабул итеү ҡағиҙәләре тураһында белешмә.
3. Үҙешмәкәр сәнғәт түңәрәгендә ҡатнашыусылар концерты.

●

### БАШҠОРТ ДӘҮЛӘТ ОПЕРА ҺӘМ БАЛЕТ ТЕАТРЫНДА

23 мартта Башҡорт АССР-ының төҙөләүенә 71 йыл тулыуға арналған ҙур концерт үткәрелә. Концерт программаһында —рус һәм сит ил классикаһының вокаль һәм хореографик әҫәрҙәре, шулай уҡ Башҡортостан авторҙарының әҫәрҙәре.

Концерт 19 сәғәттә башлана.

●

### ХЕҘМӘТСӘНДӘР ИҒТИБАРЫНА!

Республика ҡатын-ҡыҙҙар советы һәр айҙың тәүге шәмбеһендә сәғәт 10-дан 14 сәғәткә тиклем түбәндәге адрес буйынса ҡабул итеүен дауам итә: Өфө ҡалаһы, Пушкин урамы, 106-сы йорт, 95-се бүлмә (2-се ҡат). «Ағиҙел» ҡунаҡханаһы» туҡталышына тиклем барырға.

●

### ДӘҮЛӘТ ҺӘМ КООПЕРАТИВ ОЙОШМАЛАРЫ ИҒТИБАРЫНА!

**Өфө авиапредприятиеһы вертолеттар менән хеҙмәтләндереүгә заказ ҡабул итә**

Бөтә уңайлыҡтары булған хәҙерге замаи вертолеттары теләгән бер урынға туристар төркөмөн, һәр төрлө йөктәр, белгестәрҙе һәм бригада эшселәрен алып бара; өс тоннаға тиклем ауырлығындағы конструкциялары булған төҙөлөш-монтаж эштәрен үтәргә ярҙам итә ала.

Тәбиғәтте һаҡлап, эффектлы электр селтәрҙәре, канат юлдары һәм башҡалар төҙөргә ярҙам итәсәк.

Сәсеүлектәр, урман, йылға һәм һыу һаҡлағыстарҙың торошон күҙәтеү өсөн вертолет алмаштырғыһыҙ.

Вертолеттар ярҙамында бик күп эштәрҙе тиҙ һәм отошло башҡарырға мөмкин.

Белешмәләр өсөн телефон: 22-17-87, 14-35-26.

# ОСРАШЫУҘАРҒА САҠЫРАБЫҘ

28 марттан 1 апрелгә тиклем беҙҙең республикала Татарстан һәм Башҡортостан һәүәҫкәр композиторҙары һәм йырсылары менән ижади осрашыуҙар үтәсәк.

Был осрашыуҙарҙа һуңғы ваҡытта халыҡ араһында киң таралып өлгөргән «Бир ҡулыңды, гүзәлем» йыры авторы Ринат Ғәбәйҙуллин, «Һаубуллашыу», «Һиңә ҡайттым, ғәзиз Тыуған ерем» йырҙарының авторы Илгиз Закиров, шулай уҡ Васим Әхмәтшин, Рәмил Вәлиуллин, Ринат Ғиләжев, Сания Әхмәтовалар, Башҡортостан йыр сәнғәтенә тос өлөш индергән композиторҙар: Нәбиулла Мостаҡимов, Васил Хәбисламов, Мөфтәдин Ғиләжев, Ризуан Хәкимов, Рәмил Ғәлин, Алик Лоҡманов һәм башҡалар ҡатнашасаҡ.

Композиторҙарҙың әҫәрҙәрен Татарстандан килгән «Нөхрәт» инструменталь ансамбле, «Серҙәш» коллективы, Өфөнән «Орлан» группаһы һәм ике республика йырсылары башҡарасаҡтар.

Концерттар Өфөлә Башҡорт дәүләт филармонияһының Ҙур залында, ВЛКСМ-дың 40 йыллығы исемендәге Культура йортонда, Шишмә, Дүртөйлө, Саҡмағош райондарында үтәсәк.

Рәхим итегеҙ, ҡәҙерле тамашасылар!

Р. ӘЮПОВА,
халыҡ ижады һәм культура-ағартыу эштәре буйынса республика ғилми-методик үҙәге хеҙмәткәре.

# Ҡышты оҙатыу байрамы

Ҡыйыҡтан супылдап тамсы тама, ҡояш та мут йылмая. Урамда яҙ етә, яҙ! Ҡыштың һуңғы һулыш алыуы...

Бөтә ерҙә лә ҡышты оҙатыу матур йолаға әйләнде. 18 март көнө баш ҡалабыҙ хеҙмәтсәндәренең культура һәм ял үҙәге булған Мәжит Ғафури исемендәге паркта «Урал ҡышын оҙатыу» байрамы үтте. Йөҙәрләгән тамашасыны үҙенә йәлеп итеүсе төрлө ярыштар, уйындар ойошторолдо. Ул ярыштарҙа БДУ студенттары Наил Тазеев бағанаға менеүҙә, Зәфәр Гәрәев гер күтәреүҙә беренселекте алдылар. Шулай уҡ ярыштарҙа йәш дуҫтарыбыҙ — мәктәп уҡыусылары ла актив ҡатнашты, күп кенә призлы урындарҙы яуланы.

Оркестр уйнаған көй байрамға дәрт һәм илһам ғына өҫтәй, киоскыларҙа бәлештәр, кәрәндиләр һатыла, теләгә булғандар санаға егелгән аттарҙа йөрөйҙәр, каруселдә әйләнәләр...

Был оло байрамға шулай уҡ бик күп сәнғәт коллективтары ла саҡырылғайны. Улар араһында «Юбилейный» культура һарайының рус фольклор ансамбле, төҙөләш техникумының «Отражение» студия-театры, «Йәнгүзәл» башҡорт фольклор ансамбленең сығыштары ла тамашасыларҙың күңелен яуланы. Аҙаҡ БДУ-ның «Йәнгүзәл» ансамбле халыҡ араһында төрлө милли уйындар ойоштorҙо.

Балалар һәм өлкәндәр, руҫтар, башҡорттар һәм татарҙар, ниндәй милләт булыуына ҡарамаҫтан, ҡулға-ҡул тотоношоп бейенеләр, уйнанылар, күңел астылар.

Һау бул һалҡын ҡыш, һаумы наҙлы яҙ!..

А. СИРБАЕВ,
БДУ студенты.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03348.


Заказ № 451.